ЖАНА
МУСУЛМАНДАР КАНДАЙ АЛСЫРАТЫЛДЫ

# БИР АГЕНТТИН МОЮНДООЛОРУ



М.СЫДДЫК ГҮМҮШ

**УДК**

Бул китепти дыкаттык менен окуган адам Исламга эң көп душмандык кылгандардын Британия Империясы экендигин түшүнүп, азыр бардык дүйнөдөгү мусулмандарга чабуул кылып жаткан ваххибиликти тарыхта ошолор кургандыгын жана колдоп келгендигин жакшылап билип алат. Билими, акылы, ар-намысы бар Британдыктар дагы Британ Империясынын ушул душмандыгынан жийиркенет.

Ар мусулман мамлекеттеринде пайда болгон мазхабсыздардын ваххабиликти таратып жүргөндөрүн угуп жүрөбүз. Жада калса, ушул “Хемфердин моюндоолору” китебин дагы кыялданып отуруп бирөөнүн жаза салганын айтып жүргөндөр да кездешет. Бирок, колдорунда бул сөздөрдүн тастыктай турчу эч кандай далилдери жок.

# АЛГЫ СӨЗ

Аллаху таала Курани каримде «Маида» сүрөсүнүн 82-аятында: **«Исламдын эң чоң душмандары яхудилер менен мушриктер», -** деп буюрган. Исламды ичинен бүлдүрүү үчүн үммөт ичине эң алгач иритки салып, бүлүк чыгарган киши Йемендик яхуди Абдуллах бин Себе деген адам эле. Ал чыныгы мусулман болгон Ахли сүннөткө каршы Шиит агымын курду. Ар кылымда шиит аалымы кейпинде тарых сахнасына чыгып турган яхудилер бул агымдын негиздерин кубаттап жүрүштү. Яхудилердин Исламга тийгизген зыяндары Кувейтте **«Мактабатус сахабат-ил-Исламия»** басмаканасы чыгарган **«Хиянат-ул яхуд»** жана Бейрутта жарык көргөн **«Ар-ражл-ус-санам»** аттуу китептерде кеңири түшүндүрүлгөн. Иса алейхиссалам көккө көтөрүлгөндөн кийин бузук ниеттүү адамдар ар түрдүү Инжилдерди жазып, ошонун кесепесинен, христиандардын көбү динден чыгып, мушрик болушту. Мушрик болбогондору болсо Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбарлыгына ыйман келтирбегендиктери үчүн ыймансыз болду. Булар жана яхудилер **«Ахли китаб»** деп аталды. Ислам дини келгенден кийин поптордун орто кылымдагы бийликтери кулады. Алар эми Исламды түп орду менен жок кылыш үчүн миссионерлик уюмдарын курушту. Бул иште Британдыктар ар качан көч баштап келишти. Лондондо **«Колониялар министрлиги»** курулду. Ал жерде адам оюна келгис яхуди айлалары менен жана аскерий-саясый күчтөрү менен Исламга чабуул жасоого өтүштү. **Колониялар министрлиги** башкарып жана ар мамлекетке жиберип турган миңдеген тыңчылардын бири болгон Хемфер 1125 (м.1713)-жылы Басра шаарында колуна түшүргөн Нажддык Мухаммедди көп убакыт бою алдап, **«Ваххаби»** агымын курду жана да ошол **министрликтин** буйругу менен 1150 (м.1737)-жылы бул агымды жарыялады.

Хемфер министрликтин буйругу менен Египет, Ирак, Иран, Хижаз [Мекке-Мадина], халифалыктын борбору болгон Стамбулда тыңчылык кылып, мусулмандарды алдоо жана миссионерлик кызмат үчүн даярдалган Британдык агент болчу. Ислам душмандары бул динди канчалык түп орду менен жок кылууга аракет кылышча да Аллаху тааланын жер бетиндеги нурун эч качан өчүрө алышпайт. Анткени, Аллаху таала Курани каримде **«Хижр»** сүрөсүнүн 9-аятында: **«Бул Куранды мен түшүрдүм. Аны да албетте Мен коргоймун»,** - деп буюрган. Б.а., Ислам душмандары ага толугу менен эч бир өзгөртүү киргизе алышпайт, буза да алышпайт. Ал нурду эч качан өчүрө алышпайт деп буюрат. Он төрт кылымдан бери мусулмандар Курани карим көрсөткөн жол менен жүрүп, билимде, адамкерчиликте, ахлакта, өнөрдө, соода-сатыкта, саясатта үстөмдүк көрсөтүп, башка мамлекеттерге өрнөк боло тургудай чоң державаларды курушкан. Франциядагы х.1204 (м.1789)-жылкы төңкөрүштөн кийин Европадагы жаштар чиркөөнүн, поптордун адепсиздиктерине, зулумдуктарына, жалгандарына жана христиан дининин бузулгандыгына көздөрү жеткенден кийин өз диндеринен алыстап, же мусулмандыкты, же динсиздикти тандай башташты. Алар христиан дининен алысташкан сайын билимде, саясатта өркүндөп, чоң даражаларга жетишти. Анткени, христиандык билим издөөгө, дүнүйө үчүн эмгек кылып мүлк жыйноого тыюу салган эле. Ушул жаштардын диндерди жамандап жазган китептерин окуган жана англистердин исламга каршы уюмдаштырган жалган жалааларына алданган кээ бир мусулмандар да өз диндеринен кабарсыз наадан болуп тарбияланды. Исламдан алыстаган сайын билим жана саясатта артта кала берди. Анткени, Ислам билимге жана өркүндөөгө чакырат.

Британ империясынын башкы максаты бүткүл дүнүйө жүзүндөгү, айрыкча Африка жана Индустандагы табият

байлыктарын талоо, ал жердеги элдерди айбандай иштетип, түшкөн пайда табышты Англия казынасына салуу болчу. Адилеттикти, сүйүүнү жана өз ара жардамдашууга чакырган Ислам динине ишенген жарандар англистердин бул амалдарына кедерги болушууда.

Бул китеп үч главадан турат:

Биринчи глава – Британ тыңчысы рапорт кылган моюндоолору тууралуу. Бул главада Британия империясынын Ислам динин жоюш үчүн даярдаган жалган куулуктарга толгон пландары тууралуу сөз козголот. Бул глава жети бөлүмдөн турат.

Экинчи главада ошол баскынчы империянын өз пландарын мусулман мамлекеттеринде кандайча жүзөгө ашырганы, мамлекет кызматкерлерин колго түшүрүү, мусулмандарга кылган зордук-зомбулуктары, Индустан (Бабур) жана Осмон ислам мамлекеттерин кандайча кулаткандыктары жазылган. Бул главада Ваххабилердин тузагына түшкөн чарасыз мусулмандардын көзүн ача турчу, кутулуусуна себеп боло турчу жана Ахли сүннөт аалымдарынын жазгандарын кубаттай турчу негиздер камтылган.

Үчүнчү глава **«Хуласат-ул калам»** китебинен которулуп, акыйкат диндин Ислам экендигин далилдөөдө.

| Милади | Хижри шемси | Хижри камери |
| --- | --- | --- |
| 014 | 1393 | 1436 |

## Биринчи глава

## Биринчи бөлүм

Хемфер мындай дейт: «Улуу Британия элибиз – эбегейсиз эл». Күн мамлекетибиздин курамындагы чыгыш деңиздеринин үстүнөн көтөрүлүп, кайра бизге таандык батыш деңиздериннин үстүнөн батат. Мамлекетибиз азырынча Индустан, Кытай жана Жакынкы Чыгыштагы колонияларында бираз алсыз болуп турат. Бул мамлекеттер толугу менен биздин карамагыбызда эмес. Бирок, бул жерлерде өз үстөмдүгүбүздү орнотуу үчүн белсендүү саясат жүргүзүүдөбүз. Аткарылган ийгиликтүү эмгектердин натыйжасында жакын арада бардыгы тең кол астыбызга кирмек. Бул жерде эки нерсеге өтө бекем маани берүүбүз керек, алар:

**1.** Колониялаштырылган жерлерден айрылып калбоо.

**2.** Башка жерлерде да колониялаштыруу саясатын жүргүзүү.

Колониялар министрлиги ушул эки максатты жүзөгө ашыруу үчүн атайын пландарды, комиссияларды курган. Ушул министрликке жумушка киргенимде Министрдин өзү ишенип, мага Чыгыш Индустан фирмасында милдет жүктөдү. Бул шериктештик сырттан караганда Индустанда соода-сатык менен алектенген соода фирмасы эле. Ал эми негизги максаты Индустандын кең жерлерин колониялаштыруу, ээлеп алуу жолдорун изилдөө болчу.

Индистан өкмөтүбүздү эч тынчсыздандырбады. Анткени, бул ар башка улут, бөлөк тил жана карама-каршы кызыкчылыктарга ээ болгон өлкө эле. Кытайдан да көп корккон жокпуз. Себеби, Кытайда өкүм сүргөн буддизм жана конфуцизм диндери турмуш менен байланышы жок эки бөлөк дин. Айрыкча, бул эки өлкөнүн элинде патриоттук

сезим жана өлкөгө болгон сүйүү жокко эсе. Ошондуктан, Англия өкмөтү бул өлкөлөрдөн кабатырланбады. Бирок, буларга карабастан келечекти көз жаздымына таштабадык. Бул мамлекеттерде жаңжал, караңгылык жана жакырчылык, жада калса, ооруларды жайыш үчүн кеңири пландарды түздүк. Кытай жана Индиянын салт-санаасына моюн сунуу аркылуу өз ниеттерибизди элдин көзүнөн жашырып жүрдүк.

Бизди ашыкча бушайман кылып турган элдер Ислам мамлекеттери эле. «Оорукчан адам» менен [Осмон мамлекетин айтып жатат] биздин пайдабызга болгон бир нече келишимге кол койдук. Колониялар министрлигиндеги тажрыйбалуу кызматкерлердин болжоолору боюнча бул «оорукчан адам» бир кылым ичинде жан берүүсү керек. Иран мамлекети менен жашыруун бир нече келишимди шарт кылып, ушул эки мамлекеттин эл башкаруу кызматтарына биздин тарбиябызды көргөн, масон болгон адамдарыбызды отургуздук. Паракорлук, эл башкарууда көңүл коштук көрсөтүү жана диний билими жок башчылардын аялдары менен көңүлдөш болуп, өздөрүнүн жоопкерчиликтерин, милдеттерин унуткандыктары бул эки мамлекеттин тамырына балта чапты. Дегенибиз менен төмөндөгү себептерге байланыштуу күткөн натыйжанын оңунан чыкпай калуусунан коркчубуз:

**1.** Мусулмандар диндерин өтө бекем карманышат. Ар бир мусулман биздин попторубуздан да артык өз диндерине бекем байланган. Поптордун жаны чыкса да христиандыгы чыкпай тургандыгы белгилүү. Мусулмандардын эң кооптуулары Ирандагы шииттер. Анткени, алар шиит болбогондорду капыр, ары ыплас деп эсептешет. Шииттер христиан дин өкүлдөрүн өтө катуу жек көрүп, жада калса, адам катары да санашчу эмес. Бир күнү шииттердин бирөөнөн: «Силер эмне үчүн христиандарга ушундай көзкараш менен карайсыңар?»

- деп сурадым. «Ислам дининин пайгамбары өтө улуу туулга болчу. Капырлардын хак жолго кирүүсү жана Ислам динин кабылдоолору үчүн аларга руханий кысым көрсөтчү. Мамлекет дагы эгер бир адамды кооптуу деп тапса аны өз жолунан кайтмайынча кысым көрсөтүп, камоого алат. Шииттердин ыплас дегендери руханий ыпластык болуп, бир гана христиандарды камтыбайт, анын ичине сүннү мусулмандарды да жана башка капырларды да киргизет. Эски Ирандагы мажусилерди да биз ыплас, нажис деп эсептейбиз», - деп жооп берди.

«Жакшы. Сүннү мусулмандар менен христиандар да Кудайга, пайгамбарга жана кыямат күнүнө ишенишет, аларды эмне үчүн ыплас, нажис деп эсептейсиңер?» - деген суроомо төмөндөгүдөй жооп берди: «Эки нерсеге байланыштуу алар ыплас болуп саналат. Биринчиси – сүнниттер Хазрети Мухаммед пайгамбарды (алейхиссалам) жалганчы дешет.[1]» Ошондуктан, «Сага зулумдук кылганга сен да зулумдук кыла аласың» деген эрежеге байланыштуу аларга «Өзүңөр нажис, ыплассыңар» дейбиз. Экинчиси – христиандар Аллахка, пайгамбарына урмат көрсөтпөйт, тил тийгизишет. Мисалы: «Иса (алейхиссалам) шарап ичкен, малун болгондугунан крестке асып таштышкан», - дешет».

Анын жообу мени таң калтырды. Ага: «Христиандар андай дешпейт го», - дегенимде: «Жок, сен билбейсиң,

---

[1] Негизи Хазрети Пайгамбарыбызды жалганчы дегендер шииттер менен христиандар. Шииттердин Курани каримге жана Пайгамбарыбыздын хадистерине туура келбеген диний ишенимдери **«Ас-савайык ул-мухрика», «Тухфе-и исна ашарийййа», «Тейиди Ахли суннат», «Нахийа», «Асхабы Кирам», «Хужаж-и катийййа»** жана **«Милал ва Нихал»** аттуу Ахли сүннөт китептеринде билдирилип, ар бирине карата жооп берилген. **«Савайык»** аттуу китепти жазган Ахмед Ибни Хажери Мекки 974 (м. 1566) – жылы Меккеде, **«Тухва»** китебинин жазуучусу Абдулазиз 1239 (м. 1824) Делиде, **«Тейид»** китебинин жазуучусу Имам Раббани Ахмед Фаруки 1034 (м. 1624) – жылы Серхендде, **«Нахийе»** китебинин автору Абдул Азиз Фархарави 1239 (м. 1824) – жылы, **«Асхабы кирам»** китебин жазган Абдулхаким Арваси 1362 (м. 1943) – жылы Анкарада, **«Хужаж»** китебинин автору Абдуллах Сувайди 1174 (м. 1760) – жылы Багдадда, **«Милал»** китебинин автору Мухаммед Шихристани 548 (м. 1154) – жылы Багдадда көз жумган.

айткандарым «Китабу мукаддаста» (Инжилде) жузылуу», - деди. Мен унчукпадым. Анткени, ал киши экинчисинде болбосо да биринчисинде туура айткан эле. Маекти ушул жерде токтотууга туура келди, анткени, кийимим мусулманча болгону менен пикирлеримен шек санап калуусу мүмкүн эле. Ошондуктан, ашыкча пикир талашуудан узак турдум.

**2.** Ислам шарияты бир мезгилдерде бүткүл ааламга үстөмдүгүн жүргүзгөн дин болчу. Мусулмандар дагы урматка ээ болушкан. Ушул урматтуу адамдарга эми силер кулсуңар деп айтуу кыйынга турат. Ислам тарыхын жамандап, бир мезгилдерде кол жеткирген кадырыңар ошол доорлордун жеңил шарттарынан пайда болгон. Азыр заман да, шарттар да өзгөрдү. Ал күндөрдүн кайтып келүүсү мүмкүн эмес деп айтууга да болбойт.

**3.** Осмон мамлекетинин жана Ирандыктардын биздин пландарыбызды билип коюп, чара колдонуп, бизге тоскоол болууларынан катуу коркчубуз. Негизи бул эки держава алсыраган абалда болчу. Бирок, дүнүйө-мүлк, курал-жарак жана борбордошкон авторитардык башкаруусу, бекем өкмөттүн бар болуусу бизге ишенимдүү болууга кедерги болчу.

**4.** Ислам аалымдарынан да өтө тынчсызданчубуз. Себеби, Стамбул жана Ал-азхар аалымдары, Ирак аалымдары, Шам аалымдары амалдарыбыздын алдында ашып өтө алгыс тоскоол болушчу. Себеби, алар дүнүйөнүн өткүнчү кумар жана кооздугуна кызыгышчу эмес, Курани карим убада кылган Жаннатты эңсеген, өзүнүн карманган жолунан кайтпай турган, ыймандары кубаттуу аалымдар болушкан. Калк алардын айтканы менен жүрүшчү, жада калса, султан, падышалардын өздөрү дагы алардан тайсалдашчу. Сүнниттер шииттер сыяктуу аалымдарына катуу таянышчу эмес. Бирок, шииттер китеп окушчу эмес, аалымдарын гана таанышчу, ал

эми султан падышаларга ылайыктуу урмат көрсөтүшчү эмес. Ал эми сүнниттер болсо билимге көңүл бөлүп, көп окушчу, аалымдар менен султандарга да бекем урмат көрсөтүшчү.

Мына ушундай абалда бир нече жыйналыштарды жасадык. Бирок, тилекке каршы, ар жолкусунда алдыбызда жолдун жабык экендигин көрдүк. Тыңчыларыбыздан келип турган рапорттор көңүл түшүрчү, чогулуштарыбыз да натыйжасыз эле. Бирок, баары бир үмүтсүздүккө түшкөн жокпуз. Себеби, биз терең дем алып жана сабыр кылууну өзүбүзгө адат кылып алганбыз.

Жыйналыштардын бирине министр өзү, эң жогорку поптор жана бир нече адис, жалпы жыйырма киши катышты. Үч сааттан ашык уланган бул жыйналышта да эч кандай натыйжага бара албадык. Бирок бир поп мындай деди: «Көңүлүңөр түшпөсүн! Христиан дини үч жүз жыл зулумдук көргөндөн кийин дүйнөгө тарады. Балким, Иса Масих бизге тиги дүйнөдөн медет берип, үч жүз жылдан кийин болсо да капырлардан (мусулмандарды айтып жатат) үстөм болоорбуз деген үмүттөмүн. Биз кубаттуу ыйман жана сабырдуулукка жүгүнүүбүз керек! Бийликти колго алуу үчүн бардык чаралардын бардыгын колдонуп көрүүбүз керек. Христиандыкты мусулмандардын арасына жайууга аракет кылуубуз керек. Максатыбызга бир нече кылымдан кийин жетсек дагы чоң жетишкендик болот. Анткени, аталар балдары үчүн эмгек кылат», - деп айтты.

Колониялар министирлигинде Улуу Бриятания менен бирге Франциядан, Россиядан дипломат жана дин адамдары катышкан конференция болуп өттү. Министр менен карым-катнашым жакшы болгондуктан бул конференцияга катышуума уруксат берди. Жыйында мусулмандардын арасына иритки салып, Испаниядагыдай диндеринен чыгарып ыйманга келтирүү (чокундуруу) жолдору караштырылды.

Бирок, алынган натыйжалар канааттандырарлык болбоду. Ошол конференцияда келишилген бардык маселени «Ила малакутул-Масих» деген китебимде жаздым.

Тамыры тереңге кеткен чоң бактарды түбүнөн жулуп алып таштоо өтө кыйын. Бирок, биз бардык кыйынчылыктарды жеңе билишибиз керек. Христиан дини ааламга тароо үчүн, бийлик жүргүзүү үчүн келген. Муну бизге Иса Масих убада кылган. Убагында Мухаммедге ошол замандын өтө оор шарттары жеңилдик кылып, динин таратып алган эле. Азыркы күндө андай жаман шарттар жоголууга жана өзү менен бирге Ислам деген балээни да башыбыздан оолак кылууга бет алды. Министрлигибиздин жана башка да батыштык өкмөттөрдүн аткарган эмгектеринин натыйжасында мусулмандар барган сайын артта кала баштады. Ал эми христиандык тескерисинче күчтөндү. Кылымдардан бери айрылып калган жерлерибизди кайтарып алуунун мезгили келди. Дүнүйөдө мусулмандардын үстөмдүгүн жок кылууда биздин мекенибиз Британия мамлекети башчылык кылууда.

## Биринчи глава

### Экинчи бөлүм

Хижри 1122 (м. 1710) – жылы колониялар министрлиги мени мусулмандарды жик-жикке бөлүү үчүн тыңчылык иш-чараларын аткаруу максатын менен Египед, Ирак, Хижаз жана Стамбул шаарларына узак мөөнөттүү иш сапарына жөнөттү. Ушул эле жылы министирлик эр жүрөк тогуз кишини милдеттендирди. Бизге керектүү акча, маалымат жана карта менен бирге мамлекеттик кызматкерлердин, аалым жана уруу башчыларынын ысымдары камтылган маалыматча берилди. Эсимден кетпей турчу нерсе, коштошор алдында секретарь бизге: «Империябыздын келечеги силердин колуңарда. Ошондуктан, болгон күчүңөрдү аянбай жумшагыла», - деди.

Мен Ислам дининин халифалык борбору болгон Стамбул шааарына деңиз аркылуу бет алдым. Башкы максатты жүзөгө ашыруу менен бирге түрк тилин жетиштүү деңгээлде үйрөнүүнү пландадым. Лондондо бираз түрк тилин жана Куран тили болгон арап тили менен фарси тилин окуп, сабатымды ачкан элем. Бирок, бир тилди үйрөнүү менен ошол тилде сүйлөгөн эл сыяктуу сүйлөй алуу экөө бир эмес. Ал көп эмгекти талап кылат. Күмөн туудурбоо үчүн түрк тилинде туш келген түрктөй сүйлөшүүгө, толук үйрөнүүгө мажбурмун.

Менин тыңчылык аракеттеримди мусулмандар билип коюшат деген күмөн анча тынчсыздандырчу эмес. Анткени, мусулмандар Мухаммед пайгамбардан алган таалим-тарбиянын аркасында өтө мээримдүү, кең пейилдүү жана ак көңүл болушат. Алар биз сыяктуу ар нерсеге ишенимсиздик менен, шек менен карашчу эмес. Жана ал кезде түрк мамлекетинин колунда тыңчыларды таанып билчү, аларды туткундай турчу коопсуздук кызматы да жок эле.

Алыс сапардан кийин Стамбулг жеттим. Сурагандарга өзүмдү Мухаммед деп тааныштырып, мусулмандардын ибадатканасы болгон мечиттерге бара баштадым. Мусулмандардын тарбиялуу, тазалыкка өтө дыкаттуу экендиктери мага жакты. Кээде өзүмөн: «Ушундай күнөөсүз адамдар менен эмне үчүн согушуп жатабыз. Иса Масих бизге ушуну буйрук кылды беле?» - деп сурачумун. Бирок, мындай ойлорумду шайтандан деп билип, өз ишиме белсене киришчүмүн.

Стамбулда Ахмед мырза аттуу карыя аалым киши менен тааныштым. Анын ар тараптуулугу, ак көңүлдүгүн, көңүлүнүн тазалыгын жана мээримдүүлүгүн биздин эч бир дин адамдарынан көрө албайсың. Бул киши күнү-түнү Мухаммед пайгамбардын жолу менен жүрүүгө жана мүнөзүн

ага окшотууга тырышчу. Анын айтуусу боюнча Мухаммед пайгамбар дүнүйө жүзүндөгү эң улуу зат. Аны ар эске алган сайын көздөрү жашка толчу. Менден бир жолу дагы болсо ким экендигимди, кайдан келгендигимди сурабады. Мени ар дайым: «Мухаммед мырза» деп чакырчу. Сураган бардык суроолоруma шашылбай, мага мээрим менен мамиле кылчу. Анткени, ал мени бул жерге жумуш кылып келген конок катары көрчү. Ансыз деле менин шылтоом ушул болчу.

Бир күнү Ахмед мырзага: «Атам менен энем кайтыш болгон. Бир туугандарым жок. Дүнүйө мүлкүм аз. Жумуш кылуу, Курани карим менен диний билим алуу үчүн Исламдын борбору Стамбулга келдим», - дедим. Менин сөздөрүм ага катуу таасир кылды. Ал мага: «Мына бул үч себепке байланыштуу сага урмат көрсөтүүгү болот», - деди. Ошол кишинин оозунан укканымды жазып отурамын.

1- Сен мусулмансың, бардык мусулмандар бири-бирине бир тууган.

2- Сен сапардагы адамсың, коноксуң. Пайгамбарыбыз (алейхиссалам) бир хадисинде: **«Жолоочуга, конокко сый-урмат көрсөткүлө»**, - деп буюрган.

3- Сенин иштейин деген оюң бар. **«Эмгек кылган адам Аллаху тааланын досу»** деген хадис бар.

Анын бул сөздөрү мени катуу кубантты. Ичимен: «Биздин динибизде да ушундай чынчылдык, акыйкаттар болсо кана. Бирок, тилекке каршы булардын эч бири жок», - дечүмүн. Мени таң калтырган нерсе динден-дүнүйөдөн эч бир кабары жок кишилердин бийлик башына келүүлөрүнүн кесиринен ушундай керемет Ислам дининин алсыроосу болуучу.

Ахмед мырзага: «Курани карим үйрөнгүм келип жүрөт», - дедим. Кубануу менен мага жардам бере тургандыгын айтты. Эң алгач Фатиха сүрөсүн үйрөттү. Курани карим окуудан мурда өзү даарат алып, мага да алдырчу. Кыбылага бетин

буруп отуруп, сүрөлөрдүн маанилерин түшүндүрчү. Кээ бир сөздөрдү окууда кыйналчумун. Эки жыл ичинде Курани каримди башынан аягына чейин окуп чыктым.

Мусулмандардын даарат деген нерселери кээ бир дене мүчөлөрүн жуудан турат, алар: 1) Бетти жуу, 2) Манжалар менен чыканактарды кошо оң колду жуу, 3) Манжалар менен чыканактарды кошо сол колду жуу, 4) Башка, кулактын артына жана кежигеге масх тартуу (сүртүү), 5) Эки бутту томук менен бирге жуу.

Мен мисвак колдонууну жактырчу эмесмин. Мисвак – мусулмандардын даараттан мурда тиштерин талалачу бак тамыры. Кээде оозумду канатканынан мисвакты тишке зыяндуу экен деп ойлочумун, бирок, колдонууга мажбур болчумун. Мусулмандар үчүн мисвак колдонуу пайгамбардын касиеттүү сүннөтү эле. Бул бактын өтө пайдалуу экендигин айтышчу. Бираз мезгил өткөндөн кийин тиштеримдин канаганы токтоду. Көп англистерде кездешчү ооздогу жыт дагы жок болуп кетти.

Стамбулда турганымда бир мечит кызматкеринин үйүндө аз акча берип бирге турчумун. Ал кишинин аты Марван эле. Марван – Мухаммед пайгамбардын сахабасынын ысымы болчу. Бул кызматкер катуу киши болчу. Өз атынын улуулугун айтып мактаганды жактырчу. Ысымын мактап, мага: «Эгер уулуң боло турган болсо атын Марван деп кой. Анткени, Марван Исламдын улуу мужахиддеринин бири», - дечү.

Кечки тамагымды Марван даярдачу. Мусулмандардын майрамы болгон Жума күнү жумушка барчу эмесмин. Аптанын башка күндөрүндө Халид аттуу бир жыгач устанын жанында апталык акы алуу менен иштечүмүн. Таң аткандан кийин түшкө чейин иштегеним үчүн башка жумушчулардын жарты акчасын берчү. Уста бош убакыттарда Халид бин Валиддин даражасы тууралуу аңгемелерди айтчу. Халид бин

Валид Мухаммед (алейхиссалам) пайгамбардын сахабасы жана мужахид киши болгон. Көптөгөн Ислам жеңиштерине кол жеткирген. Бирок, Омар бин Хаттабдын аны кол башчылыктан бошоткону устанын көңүлүн жабыркатчу. [2]

Бирге иштеген Халид мүнөзү начар, ачуулуу киши болчу. Эмне үчүн экендигин билбейм, бирок, мени урматтачу. Балким, айткандарын кынтыксыз орундаганым үчүн чыгаар. Жалгыз калганда ибадаттарга анча маани берчү эмес. Жоро-жолдошторунун арасында гана намаздарын окуп, Жума намазына барчу.

Таңкы тамакты ашканада иччүмүн. Жумуштан кийин бешим намазын окууга мечитке барып, асыр намазына чейин мечитте калчумун. Асыр намазынан кийин Ахмед мырзанын үйүнө барып эки саат Курани карим, арап тили менен түрк тили сабактарын алчумун. Апталык тапкан акымды мага чын көңүлү менен билим үйрөткөндүгү үчүн ага берчүмүн.

Ахмед мырза менин бойдок экенимди угуп өзүнүн бир кызы менен үйлөнүүмдү сунуштады. Анын бул сунушун кабыл кылбадым. Ал киши үйлөнүүнүн сүннөт экендигин, Пайгамбардын (алейхиссалам): **«Менин сүннөтүмдү таштаган адам менден эмес»** деген хадиси бар экендигин айтты. Бул абал карым-катнашыбызга зыянын тийгизбесин деп, калп эле «менин жыныстык алсыздыгым бар» деген шылтоону айтып, мурункудай устаз-шакирттик мамилени уланта бердим.

Стамбулда эки жыл болгондон кийин Ахмед мырзага мекениме кайткым келгендигимди айттым. «Кетпе, эмне үчүн кетмекчисиң? Стамбулда бардык нерсе бар. Аллаху таала бул калаага дин менен дүнүйөнү бирге берген. Ата-энең менен бир туугандарыңдын жок экендигин айткансың, Стамбулда

[2] **Халид бин Валиддин ордуна дайындалган Убайда бин Жаррах согушту улантып, жеңиштерге жеткенде мусулмандар жеңиштин Валиддин аркасында эмес Аллаху тааланын жардамы менен болгондугун түшүнгөн.**

кал», - деди. Ахмед мырза мага өтө көнүп калган эле. Бирок, мекендик милдетим Лондонго барып министрликке эсеп берүү жана башка тапшырма алуу болчу.

Стамбулда жүргөн кезимде ар ай сайын министрликке бул жактагы абал тууралуу рапорт жиберчүмүн. Бир баяндамамда бирге иштеген киши эгерде мени гомосексуалдык аракетке чакырса эмне кылайын деп сураганымда жооп катары төмөнкү сөздөрдөн турган бир кат келди. «Эгерде бул биздин максатка жетүүбүздү жеңилдетсе макулдугуңду бер», - делинген. Бул жоопко катуу ачууландым. Бул нерсе биздин элде кеңири жайылган, бирок, бир күн келип, башчыларым мага дал ушуну буйрук кыла тургандыктарын ойлоп көрбөптүрмүн. Кантем, баштаган ишти акырына чыгаруу керек. Ошону ойлоп, өзүмдү колго алып, жумушумду уланттым.

Ахмед мырза менен коштошуп жатканымда көздөрү жашка толуп: «Балам! Аллаху таала сага жардам берсин. Стамбулга кайра келгениңде мен көз жумган болсом мени эсиңе алып рухума Куран оку», - деп тилегин билдирди. Мен дагы көз жаштарымды кармай албадым, бирок, милдетим сезимдеримен жогору экендигин эсимен чыгарбадым.

## Биринчи глава

## Үчүнчү бөлүм

Жолдошторум менден мурун Лондонго барып министирликтен жаңы тапшырмаларды алып кетишкен экен. Мен да жаңы тапшырма алдым. Бирок, тилекке каршы милдеттен алты киши гана кайтып келиптир.

Калган төрт кишинин бирөө секретарьдын айтуусу боюнча мусулмандыкты кабылдап Египедде калган экен. Бирок, өткөн өмүрү тууралуу эч бир сыр айтпаптыр дешет. Экинчиси Россияга кетип, ошол жерде калган экен. Өзү дагы орус тектүү болчу. Секретарь анын орус тыңчысы болуп,

жумушу бүткөндөн кийин мекенине кайтып кетти деген кабатырлыгын айтты. Үчүнчүсү Багдадга кеткен болчу, ошол жерде жугуштуу ооруга чалдыгып, көз жумган экен. Төртүнчү киши Йемендин Сана калаасына кеткен болчу, рапорттору келип турган, бирок, бир жылдан кийин эч ытыжыты чыкпай жоголуп кетиптир. Бул төрт кишини жоготуу министрликти катуу тынчсыздандырды. Анткени, биз, англистер максаттары бийик, бирок, саны аз элбиз. Ар бир адам үчүн өтө дыкат эсеп кылабыз.

Секретарь менин бир нече рапортуман кийин төрт кишинин рапортторун талкуулоо үчүн бир жыйналыш өткөрдү. Комиссия менин жумушумду жогору баалап, бир нече жерин жазып алганына карабай үчүнчү орунда калдым. Өз жумушун жакшы аткарган Джордж Белкод 1-чи орунду, 2-чи орунду Генри Франс, мен 3-чү орунду алдым.

Түрк тилин, арап тилин жана Курани карим билимдерин жакшы үйрөнүп, мусулманчылыкты абдан мыкты үйрөнгөн болсом да Осмон мамлекетинин алсыз жерлерин көрсөтө тургудай бир рапорт жаза албадым. Эки сааттык жыйналыштан кийин секретарь ийгиликке жете албоомдун себебин сурады. Бул сапардагы башкы максатым тил менен Курани карим шариятын үйрөнүү болгондугу, ошондуктан, башка жумуштарга убакыт таппагандыгымды айтып, ушул жолкусунда бардык кемчиликтеримди толуктай тургандыгыма сөз бердим. Секретарь: «Сенин зээндүү экендигиңди билемин, сенин биринчи болууңду каалаймын», - деди. Кийин мага төмөнкү тапшырманы берди:

«Хемфер мырза, келерки сапарыңда башкы милдетиң эки максатка жетүү болот:

**1.** Мусулмандардын алсыз жерлерин таап, аларды бөлүнүүгө, жик-жикке, улуттарга бөлүүгө түртүү жолдорун издеп табуу.

**2.** Муну орундагандан кийин (б.а., алардын арасына иритки салып, бири-бирине душман кылып коюп) министрликтеги «жогорку даражалуу тыңчы» деген наамга ээ болуу.»

**3.** Лондондо алты ай болдум. Атамдын эркек бир тууганынын Мария Швай аттуу кызына үйлөндүм. Үйлөнгөнүмдө мен 22, аялым болсо 23 жашта болчу. Мария орто бойлуу сулуу кыз болчу. Өмүрүмдүн эң кызыктуу, таттуу мезгилдерин ошол кезде Мария менен өткөрдүм. Мариянын боюна бүтүп, төрөт мезгили келгенде министрликтен Иракка кетүү тууралуу буйрук келди.

Уулумдун дүнүйөгө келер кезинде Иракка кетүү мага оор болду. Бирок, мекениме берген маани, жолдошторумун арасында биринчи болуу жана мекен алдындагы милдетим жубайлык, аталык сезимдерге үстөмдүк кылып, эч арсар болбостон буйрукка баш ийдим. Аялым бала төрөлгөнгө чейин иш сапарды кечиктире туруумду өтүндү. Анын сөздөрүнө кулак аспадым. Коштошор кез келгенде экөөбүз тең ыйладык. «Мага ар дайым кат жазып тур, мен да балабыз тууралуу жазып, катты үзбөймүн», - деди. Бул сөздөрү жүрөгүмдү козгоп, аз жерден сапарымды токтотуп жибере таштадым. Акыры аны менен коштошуп, соңку ирет министрликке буйруктарды алууга бардым.

Алты айдан кийин Ирактын Басра калаасына жетип бардым. Басра калаасынын бир бөлүгү сүннит, экинчи бөлүгү шиит ишениминде болчу. Калкы арап, фарси тилинде жана бираз христиандардан куралган эле. Өмүрүмдө биринчи жолу шииттер менен ушул жерде кездештим. Ушул жерде шиит жана сүнниттер тууралуу айтып кетсем ашыктык кылбас.

Шииттер Мухаммед (алейхиссалам)дын кызы Фатиманын күйөөсү жана Мухаммед (алейхиссалам)дын агасынын уулу Али бин Абу Талибдин артынан ээрчигендер. Мухаммед

(алейхиссалам) өзүнөн кийин Алини жана анын урпагы болгон он эки имамды халифа кылып шайлап кеткен дешет.

Менин оюмча Алинин Хасан жана Хусейин халифалыгы тууралуу шииттердин пикирлери чындыкка жакын. Ислам тарыхынан түшүнгөнүм Али халифа болууга ылайыктуу киши болгон. Мухаммед (алейхиссалам) Хасан менен Хусейинди халифа кылып шайлап кеткен дегим келет. Бирок, Мухаммед (алейхиссалам) Хусейиндин урпагынан калган сегизин шайлап кеткендиги тууралуу күмөнүм бар. Анткени, Мухаммед (алейхиссалам) көз жумганында Хусейин 8 жашта болчу. Анын сегиз небереси боло тургандыгын кайдан билген. Эгерде Мухаммед (алейхиссалам) чындыгында эле пайгамбар болсо Иса Масихтин болочоктон кабар бергениндей Аллаху тааланын билдирүүсү менен келечекти билүүсү мүмкүн. Бирок, Мухаммеддин пайгамбарлыгына биз христиандар күмөндүүбүз.

Мусулмандар: «Мухаммед (алейхиссалам)дын пайгамбар экендигинин далилдери көп. Булардын бири – Курани карим», - дешет. Курани каримди окудум, чындыгында эле улуу китеп. Менимче Тоорат жана Инжилден да жогору. Себеби, анда мыйзамдар, эрежелер, ахлак сыпаттары жана башка көптөгөн эрежелер бар.

Мухаммед (алейхиссалам) сыяктуу окубаган, жазбаган бир адамдын мындай китепти кандайча жыйнагандыгына акылым жетпейт. Көптү көргөн, окумуштуу адамда да кездешпеген кулк-мүнөз, акыл зиректик, улуулук касиет бул кишиде кайдан келип калыпташкан? Бул сыпаттар анын пайгамбарлыгын тастыктап турган далилдер бекен?

Мухаммед (алейхиссалам)дын пайгамбарлыгы тууралуу акыйкатты билүү үчүн ар качан изденип жүрдүм. Бир жолу бул маселени Лондондогу бир попко айттым. Бирок, ал жамандоодон башка канааттанарлык эч бир жообун бере алган

жок. Түркияда жүргөндө бир нече жолу Ахмед мырзадан сураганда да толук жооп ала албаган элем. Бирок, тыңчы экенимди билип калбасын деп Ахмед мырзага суроомду ачык сурай алган эмес элем.

Мен Мухаммед алейхиссаламды абдан урматтачумун. Анын биз китептерде окугандай Аллахтын пайгамбары экендиги күмөнсүз. Бирок, мен христиан катары анын пайгамбарлыгына ыйман келтирген эмес элем.

Сүнниттер: «Мусулмандар пайгамбардын өлүмүнөн кийин Абу Бакр, Омар, Осман жана Алини анын ордуна халифа болууга ылайык деп табышкан», - дешет.

Ушул сыяктуу кайчылаштыктар бардык диндерде, айрыкча христиан growth дининде өтө көп. Омар да, Али да кайтыш болгондугунан бул талаштарды ары карай улантуунун пайдасы жок деп ойлоймун. Менин оюмча мусулмандар эгер акылдуу болсо өткөн күндөрдү эмес бүгүнкү күндү ойлоолору керек.[3]

Бир күнү министрликте сүнниттер менен шииттер арасындагы карама-каршылыктар тууралуу кеп ачтым: «Мусулмандар эгер бул өмүрдүн маанисин түшүнө турган болушса дароо сүннит-шиит тирешүүлөрүнө чекит коюп биригишмек», - деп өз пикиримди айтканымда бир киши каршы чыгып: «Сенин милдетиң алардын арасында сүйүүнү,

---

[3] Халифалык тууралуу өйдө-төмөн кеп козгоо адашкан шиит тобунун негиздеринен болуп саналат. Сүннит мусулмандарда болсо халифалык тууралуу сүйлөшүү милдет эмес. Бул жерде англис тыңчысы дин жана дүнүйө иштерин ажырата албай турат. Мусулмандар тыңчы айткандай техникада, эсепте, курулушта, медцинада жана башка тармактарда акыл менен тажрыйбага таянышкан, дайыма өнүгүү жолунда болушкан. Ал эми христиандар илим-билимде акылга таянууну, өнүгүүнү күнөө деп эсептеп, дин тармагында тескерисинче өз акылдарына салып, ыйман негиздерин өзгөртүп жиберишкен. Мисалы, атактуу италиялык Галилей жер шарынын айлангандыгын мусулмандардан угуп айткандыгы үчүн поптор аны капыр деп түрмөгө каматышкан. Ал «айланбайт» деп тообо кылгандан кийин гана поптордун каарынан кутулган. Мусулмандар дин, ыйман маселелеринде өз акылдарына эмес Курани карим менен хадиси шарифтерге таянышат. Акылдын күчү жетпей турган бул маселелерди христиандар сыяктуу өзгөртүшпөйт.

биримдикти орнотуу эмес ошол карама-каршылыктарды күчөтүү», - деп сөзүмдү кесип таштады.

Иракка кетер алдымда секретарь мага: «Эй, Хемфер, мына муну унутпа: «Аллах Кабил менен Хабилди жараткандан бери адамдар арасында түшүнбөстүк жана кыйынчылыктар бар. Бул жагдайлар Иса Масих келгенге чейин уланат. Адамдардын арасындагы түс, уруу-уруучулукка бөлүнүүлөрдөн, жер талашынан, улуттук жана диний себептер менен пайда болот турчу келишпестиктер ушундай.

Бул жолку милдетиң бул карама-каршылыктардын себептерин иликтеп, бизге кабар берүүң. Мусулмандардын арасындагы келишпестиктерди улам өрчүтө алсаң Англия мамлекетине эң чоң кызматты сен өтөгөн болосуң.

Биз эл катары тынч, ырахат өмүр сүрүүбүз үчүн дүйнө элдеринин арасына жана басып алган мамлекеттерибиздин ичине иритки салып, бүлүк чыгарып турууга мажбурбуз. Осмон мамлекетин дагы бир гана фитна-бүлүк чыгаруу аркылуу кулата алабыз. Антпесе, калкы аз мамлекет калкы көп мамлекетти кантип жеңсин? Болгон күчүңдү жумшап, мусулмандардын алсыз жерлерин таап, ошол жерлерден биримдиктерине сокку урасың. Бүгүнкү күндө Осмон мамлекети менен Иран мамлекети өтө алсыз кезеңдерин баштарынан өткөрүп жатат. Мындан маалында пайдалануубуз керек. Сенин башкы милдетиң элдерди бийликке каршы көтөрүлүшкө түртүү! Себеби, тарыхтагы бардык өкмөт төңкөрүштөрүн элдин көтөрүлүүсү баштап берген. Эгер мусулмандардын биримдиги бузулуп, пикир биримдиги жок болуп күчтөрү тарай турган болсо аларды оппоңой жок кылып жиберебиз», - деди.

## ТАВХИД ДУБАСЫ

**Йа Аллах, йа Аллах. Лаа илахе иллаллах Мухаммадун Расулуллах. Йа Рахман, йа Рахим, йа афувву йа Карим, фаъфу анни вархамни йа архамаррахимин! Таваффани муслиман ва алхыкни биссалихин. Аллахуммагфирли ва ли абаа-и ва уммахати ва ли абаа-и ва уммахат-и завжати ва ли-аждади ва жаддати ва ли-абнаи ва банати ва ли-ихвати ва ахавати ва ли-аъмами ва аммати ва ли ахвали ва халати ва ли устази Абдулхаким-и Арваси ва ли каффатил муъминина вал-муминат. «Рахметуллахи теала алейхим ажмаин».**

### Биринчи глава

### Төртүнчү бөлүм

Басрада бир мечитте отурукташтым. Мечит имамы арап тектүү, сүннит ишениминде болгон Шейх Омар Таи аттуу киши эле. Аны менен таанышып баарлаша баштадым. Бирок, башынан менден шектенип, суракка алды. Бул коркунучтуу баарлашуудан өзүмдү төмөнкү жол аркылуу куткардым: «Мен Түркиянын Ыгдыр деген айылынанмын. Стамбулдагы Ахмед эфендинин шакиртимин, Халид устанын жанында иштечүмүн», - деп, Түркияда жүргөндө угуп көргөндөрүмү баяндадым. Түркчө сүйлөдүм. Имам ал жерде отурган бирине көздөрү менен ишарат кылып, туура сүйлөп жатабы деп сурады. Ал киши оң жооп берди. Имамды ишендиргениме абдан кубандым, бирок, күткөнүм оорундалбады. Анткени, бир нече күндөн кийин имам менден күмөн санап, түрк тыңчысы деп ойлогондугун байкап калдым. Укканыма караганда бул кишилер менен Стамбулдагы султандын Басрага дайындаган акиминин ортосунда жаңжал болуптур.

Шейх Омардын мечитинен кетүүгө мажбур калган соң мечитке жакын жердеги кербен сарайдан бөлмө ижарага алып, ошол жерге көчүп чыктым. Кербен сарайдын ээси Муршид эфенди аттуу акмак адам болчу. Күндө таң эрте тынчымды алып, мечитте азан айтылганда мени тургузуу үчүн келип эшигимди каккылачу. Анын айтканын орундоого мажбур болуп, таңкы намазды бирге окучубуз. Намаз окуп болгон соң Курани карим окутуп койчу. Бир күнү ага: «Курани карим окуу фарз эмес, эмне үчүн ушунчалык мажбурлай бересиң?» - деп сурадым. Жооп катары: «Бул маалда уктоо бардык кербен сарай тургундарына жана бөлмө ээлерине кедейлик, бактысыздык алып келет, береке качат», - деди. Анын айтканын угууга мажбур элем. Анткени, орундабай турган болсом мени кербен сарайдан кууп чыгара тургандыгын айтчу. Мына ошондуктан күнүгө таңкы намазды окуп, кийин бир сааттай Курани карим окучумун.

Бир күнү Муршид эфенди мага: «Сен бизден бөлмө ижарага алгандан баштап башыма дарттар келүүдө. Бул сенин кара жолтойлугуң болсо керек. Анткени, бойдоксуң. Бойдоктук болсо анык каражолтойлук болот. Же үйлөн, же бул жерден кетесиң»,- деп шарт койду. Ага: «Үйлөнө тургудай мал-мүлкүм жок», - дедим. Убагында мага кызын бермекчи болгон Ахмед эфендиге айткан шылтоомду бул кишиге айтуудан чоочудум. Анткени, бул киши чын-калпын билиш үчүн мени чечинтип, аврат жеримди текшерип көрүүдөн да тартынбай турган адам эле. Акчам жоктугун шылтоо кылгандыгымды көрүп Муршид эфенди ачууланды: «Эй ыйманы алсыз! Сен Аллаху тааланын: **«Эгер алар кедей болсо Аллах өз кеңчилиги менен аларды байытат»[4],** - деген аятын окуган эмес белең?» - деди. Эмне дээримди билбей туруп калдым. Акырында: «Жарайт, үйлөнөйүн. Бирок, мага керектүү

---

[4] **Нур сүрөсү, 32-аят.**

акчаны бересиңби, же арзан жерден кыз таап бересиңби?» - дедим.

Муршид эфенди бул суроомо бираз ойлонуп турду да: «Менин ишим жок. Ражаб айына чейин үйлөнөсү4, же бөлмөнү бошотосуң», - деп сөзүн кесе айтты. Ражаб айына чейин 25 күн калган болчу.

Ушул жерде мусулмандардын ай аттарын айтып өтөйүн: Мухаррам, Сафар, Рабиул аввал, Жамазиул аввал, Жамазиул ахир, Ражаб, Шабан, Рамазан, Шаввал, Зулкада жана Зулхижжа. Бул айлар отуз күндөн ашпайт да жыйырма тогуз күндөн кемибейт. Жана да айга карап эсептелет.

Бир жыгач устанын жанынан жумуш таап, Муршид эфендинин бөлмөсүнөн чыгып кеттим. Ражаб айы кире электе буюмдарымдын бардыгын жыгач устанын дүкөнүнө ташып алдым. Устанын аты Абдуррыза Хорасанлы шииттерден болуп, өтө март киши экен. Мени өз баласындай көрдү. Бул мүмкүнчүлүктү пайдаланып, фарс тилин үйрөнүүгө kириштим. Күнүгө асыр маалында Ирандык шииттер анын үйүндө жыйналып саясат, базар баалары жана башка да маселелер тууралуу кеп курушчу. Өздөрүнүн өкмөтүнө да, Стамбулдагы халифага да тил тийгизишчү. Бөтөн бир киши келип калса дароо сөздү башка жакка буруп жиберишчү.

Алар мага ишенишчү. Түркчө билгеним үчүн мени азербайжан улутунун өкүлү деп ойлошот экен.

Жыгач устасынын дүкөнүнө кээде бир жаш жигит келип жүрчү. Өзү медресе шакирти сыяктуу кийинер эле. Арапча, фарсча, түрк тилдерин билчү. Аты Мухаммед бин Абдулваххаб Нажди болчу. Бул жигит өтө текебер жана орой, ачуулуу болчу. Осмон мамлекетин ар убак жамандаганы менен Иран өкмөтүнө мүлдөм тил тийгизчү эмес. Дүкөн ээси Абдуррыза менен бул жаш жигиттин достугунун себеби экөөнүн тең Стамбулдагы халифага каршы пикирдүү болуулары эле. Бирок, сүннит болгон бул жигит фарс тилин кайдан билет

жана шиит болгон Абдуррыза менен кандайча достук куруп жүрөт деген суроолор менин тынчымды алды. Бул калаада сүнниттер менен шииттер дос өмүр сүрүп жатышкандай көрүнөт. Басра калаасынын тургундарынын көбү фарс жана арап тилин билишет. Түрк тилин  билгендер дагы өтө көп кездешчү.

Нажддык Мухуммед сырттан караганда сүнни ишениминде болчу. Сүнниттердин көбү шииттерди сынга алып, жада калса, кээ бир шитт топторунун куфурлукка түшкөндүктөрү тууралуу айтышканы менен эч бир шиитти таарынтышчу эмес. Нажддык Мухаммед сүнниттердин төрт мазхабынын бирин кармануу керек деп билчү эмес жана: «Курани каримде бул мазхабдар тууралуу эч бир далил жок», - дечү. Бул тууралуу айтылганда аяттардан мисал айтып, хадиси шарифтерге анча көңүл бурчу эмес.

Төрт мазхаб тууралуу айта турган болсок, сүнниттер арасында Мухаммед (алейхиссалам) дүнүйөдөн кайткандан кийин мына бул төрт аалым, Абу Ханифа, Ахмед бин Ханбал, Малик бин Анас, Мухаммед бин Идрис аш-Шафий ортого чыкты. Кээ бир халифалар башка сүнниттерди ушул төрт аалымдын бирин ээрчүүгө, таклид кылууга мажбур кылды. Бул төрт аалымдан башка эч ким Курани каримди ачыктай алышпайт, ижтихад кыла албайт деген ишенимде. Бул аракет мусулмандардын илим-билимге деген ынтаасын тушады. Исламдын өнүгүүсүнө ижтихадга тыюу салуу кедерги болду», - деп көрсөтүшүүдө.

Шииттер өз мазхабдарынын жайыш үчүн ушул терс пикирлерди пайдаланышкан. Шииттер сүнниттер сыяктуу көп болушкан эмес, бирок, барган сайын көбөйүп отуруп шииттердин көлөмүнө жеткен. Мунун мындай болуусу табигый нерсе. Себеби, ижтихад бир куралга окшойт, Ислам фыкыхын, өкүмдөрүн өнүктүрөт, Курани карим жана сүннөт түшүнүгүн жаңылайт. Ижтихад тыйуусу болсо чириген курал

сыяктуу. Өкүмдү белгилүү бир рамкада калтырат. Бул болсо түшүнүк эшигин жаап, мезгилдин муктаждыктарына кулакты жапкандык болот. Сенин куралың чирик, душманыңдыкы мыкты болсо эртеби кечпи бир күнү ал душманга жеңилүүгө мажбурсуң. Менин оюмча жакынкы келечекте ахли сүннөттүн акылдуулары ижтихад эшигин ачышат. Бул ишти кылбай турган болсо бир канча кылымдан кийин алар азчылык, шиилер болсо көпчүлүк болушмакчы.[5]

[Ахли сүннөт болгон төрт мазхабдын ыйман, ишеним негиздери бирдей. Араларындагы ыйман негиздеринде эч кандай айырмачылык жок. Өзгөчөлөнгөн жерлери бир гана ибадат маселелеринде. Бул да болсо мусулмандар үчүн жеңилдик. Шииттер ишеним негизинде он эки агымга бөлүнүп, бузулушкан. Бул тууралуу «Милал ва Нихал» китебинде толук жазылган.]

Текебер мүнөздүү Нажддык Мухаммед Куран менен сүннөттү түшүнүү жагынан өз напсине моюн сунчу. Бир гана өз мезгилиндеги аалымдардын жана төрт мазхаб имамынын пикирлерин эмес Абу Бакр, Омар сыяктуу сахабалардын улууларынын да пикирлерин жокко чыгарчу. Курандын бир аятын аларга каршы деп эсептеген кезинде: «Пайгамбар: «Мен силерге Куранды жана сүннөттү калтырдым», - деген. «Мен силерге Куранды, сүннөттү жана сахаба, мазхаб имамдарын калтырдым», - деген эмес.[6] Андай болсо ар мусулманга мазхаб өкүмдөрүнө, сахаба жана аалымдардын

---

[5] Аяти карималарда жана хадиси шарифтерде ачык билдирилбей жабык билдирилген өкүмдү түшүнө алган терең аалымдар **«Мужтахид»** деп аталат. Мужтахид боло алуу үчүн керек болгон шарттар **«Сеадет-и Эбедиййе»** жана **«Малумати Нафиа»** аттуу китептерде толугу менен жазылган. Хижри жыл боюнча IV- кылымдан кийин бул шарттарга ээ болгон аалым чыкпады. Ислам душмандары ижтихад кылуудабыз деп Ислам динин ичинен бузууга киришишти. Ал эми негизинде болсо мужтахид аалымдар кыяматка чейин боло турчу ар түрдүү жагдайлардын өкүмдөрүн Курани карим жана хадиси шарифтерден чыгарып коюшкан, бардыгы тең ахли сүннөт китептеринде жазылган.

[6] Нажддик Мухаммед бул сөзү менен Асхабы кирамга моюн сунууну буйрук кылган хадиси шарифтерди четке кагууда.

айткандарына канчалык каршы келгени менен бир гана Куран менен сүннөткө моюн сунуу фарз», - дечү.[7]

Абдуррызанын үйүндөгү кечки тамактан кийинки отуруушта Нажддик Мухаммед менен Кум шаарынан келген шиит аалымы Шейх Жавад ортосунда мындай талашуу болду:

Шейх Жавад: -Алинин мужтахид экендигин моюндап турсаң да эмне үчүн шииттер сыяктуу ага баш ийбейсиң?

Нажддик Мухаммед: - Анткени, Али дагы Омар жана башка сахабалар сыяктуу. Анын сөзү динибизде хужжет (далил) боло албайт, Исламда бир гана Куран менен хадис гана далил боло алат. [Динибизде сахабалардын бардыгынын сөздөрү далил болуп саналат. Пайгамбарыбыз алардын кайсынысына болбосун моюн сунуубузду буйрук кылган.][8]

Шейх Жевад: - Пайгамбарыбыз **«Мен илимдин калаасы болсом Али анын эшиги»** деп айтканына караганда Али менен башка сахабалардын арасында бир айырмачылык болуусу керек эмеспи?

Нажддик Мухаммед: - Алинин сөзү далил болгондо Пайгамбар: «Мен силерге Курани карим, сүннөт жана Алини калтырдым», - деп айтуусу керек эле.

Шейх Жевад: - Туура, ошондой деген деп айтууга болот. Бир хадиси шарифте: **«Силерге Аллахтын китебин жана ахли байтымды** [үй-бүлө мүчөлөрүмдү жана үй-бүлөмдү]

---

[7] Азыркы кезде Ислам мамлекеттеринде наадан жана кыянатчылэки жүздүү кишилер дин аалымы кейпине кирип алып, Ахли сүннөт аалымдарына жалаа жаап, каршы чыгууда. Сауд Аравиясынан ай сайын алып турчу акчаларын актоо үчүн ваххабиликти мактап, таратышууда. Бардыгы тең Нажддик Мухаммеддин жогоруда айткан тамтырак сөздөрүн негиз деп карманып алышкан. Негизинде Сахабалардын жана Ахли сүннөт аалымдарынын, 4 мазхаб имамдарынын айткан сөздөрү Куран менен хадиси шарифтерге эч кандай кайчы келбейт. Алар Курани карим менен хадиси шарифтерге эч кандай өзгөрүү киргизбестен түшүндүрүшкөн. Ваххабилер англистер сыяктуу жалган-жалаалар менен мусулмандарды адаштырып жатышат.

[8] Мухаммед алейхиссаламдын мубарек жүзүн көргөн мусулман «Сахаби» деп аталат. Көптүк мааниде «Асхаб» же «Сахаба» деп аталат.

**калтырып кетүүдөмүн»,** - делинген. Ал эми Али болсо Ахли байттын эң улуусу.

Нажддик Мухаммед эмне дээрин билбей, аргасыздан Пайгамбардын андай хадисин жокко чыгарып, моюндабады.

Шейх Жавад болсо Нажддик Мухаммедди дагы кубаттуу далилдер менен чарасыз калтырды.

Нажддик Мухаммед: - Сиз Пайгамбардын: **«Мен силерге Аллахтын китебин жана Ахли байтымды калтырдым»** деген хадиси бар деп койбой жатасыз. Макул, андай болсо Пайгамбардын сүннөтү кайда кетти?» - деди.

Шейх Жавад: - Пайгамбардын сүннөтү – ал Курандын түшүндүрмөсү. Пайгамбарыбыз: **«Мен силерге Аллахтын китебин жана Ахли байтымды калтырдым»,** - дегенде «Аллахтын китеби» деген сөз менен аны ачыктоочу сүннөттү да камтып айтып кеткен.

Нажддик Мухаммед: - Ахли байттын сөздөрү Курандын түшүндүрмөсү болсо анда Куран аяттарына хадистер аркылуу түшүндүрмө берүүнүн кандай кажети бар?

Шейх Жавад: - Пайгамбарыбыз дүнүйөдөн өткөндө анын үммөтү мезгилдин талабына жооп бере турган Куран тафсирине муктаж болду. Ушуга байланыштуу Пайгамбарыбыз үммөтүнө асыл Куранга жана ар мезгилдин талабына жооп бере турган, Куранды тафсир кылган Ахли байтка моюн сунууна буйрук кылган.

Экөөнүн ортосунда болуп өткөн бул талаш мага өтө жакты. Нажддик Мухаммед кары Шейх Жаваддын алдында аңчынын колуна түшкөн торгойдой тыбырчылай албай калган эле.

Мусулман дүйнөсүнүн арасына иритки сала алчу, жаңы агым куруп ага жетекчи боло алчу, мен издеген адам дал ушул адам болчу. Издеген адамымды акыры ушинтип таптым. Анткени, нажддик Мухаммеддин өз замандаш аалымдарын менсинбегендиги, төрт халифага урматсыздыгы, Куран менен

хадистерди түшүнүүдө өз акылына таянуусу аны алдап колго түшүрүүдөгү эң алсыз жерлери болчу. Бул текебер Нажддик жигит менен мен Туркияда сабак алган Ахмед мырзанын арасындагы айырмачылык жер менен асмандай! Ал киши салаф (мурда өткөн) аалымдары сыяктуу үлкөн тоого ойшочу. Эч кандай күч аны ордунан жылдыра алчу эмес. Анткени, ал киши Абу Ханифанын атын оозго алар алдында жана **«Бухари»** аттуу хадис китебин колго алуудан мурда туруп даарат алчу. Сүнниттер бул китепке өтө катуу урмат көрсөтүшүп, ишенишчү.

Ал эми Нажддик Мухаммед болсо Абу Ханифаны менсинчү эмес: «Мен Абу Ханифадан да көп билемин», - деп айтчу.[9] Ошондой эле **(Бухари)** китебинин жартысынан көбүнүн жалган экендигин айтып жүрчү.[10]

[Хемфердин айткандарын түрк тилине которуп жатып мына бул окуяны эстедим: «Лицейлердин биринде мугалим болчумун. Сабакта бир окуучу: «Агай, согушта өлгөн адам шейит болобу?» - деди. Мен: «Ооба», - деп жооп бердим. «Ал эми деңизде чөгүп өлсөчү?» «Ооба, шейит болот, сообу да көп болот», - дедим. «Ал эми учактан куласачы?» «Ооба, анда да шейит болот». «Бул тууралуу Пайгамбарыбыз айттыбы?» - деди. «Ооба», - деп жооп бердим. Каткырып күлүп: «Агай, ал убакта учак бар беле?» - деди. «Балам! Пайгамбарыбыздын 99 ысымы бар. Ар бир ысымы анын көркөм сыпаттарын билдирет. Ошолордн бири "Жами'ул-калим". Б.а., көп нерсени бир сөз менен билдирүүчү деген сөз. Пайгамбарыбыз бир хадисте: **«Бийик жерден кулаган адам шейит болот»,** - деген. Бул жооп окуучуну таң калтырды. Ушул сыяктуу Курани карим жана хадиси шарифтерде ар түрдүү маанилерди билдирген өтө көп сөздөр менен өкүмдөр бар. Ошол маанилерди табуу

---

9 Азыркы убакта да кээ бир наадан мазхабсыздар ушул пикирди карманышат.

10 Бул анын хадис илиминен эч кандай кабары жок экендигин көрсөтүп турат.

жана араларында керек болгонду тандоо (ижтихад) кылуу деп аталат. Ижтихад кыла алуу үчүн терең аалым болуу керек. Ошондуктан, сүннилер жахилдердин ижтихад кылууларына тыйуу салган. Бул болсо ижтихадга тыйуу салгандык эмес. Хижраттан төрт кылым кийин мутлак мужтахид (терең аалым) эч жетилбегендиги үчүн ижтихад кылынбаган, ижтихад эшиги өзүнөн өзү жабылган. Кыяматка жакын Иса алейхиссалам асмандан түшөт жана Махди чыгат, ижтихад кылышат.

Пайгамбарыбыз «саллаллаху алейхи ва саллам»: **«Менден кийин мусулмандар жетимиш үч топко бөлүнүшөт. Алардын бирөө гана Жаннатка кирет»,** - деген. «Алар кимдер?» - деп суралганда: **«Мага жана сахабаларыма моюн сунгандар»,** - деген. Бир хадиси шарифте: **«Асхабым көктөгү жылдыздар сыяктуу. Кайсынысын ээрчисеңер да адашпайсыңар»**, б.а., туура жолго, Жаннатка алып бара турчу жолго жеткирет деп буюрган. Абдуллах бин Саба атуу Йемендик бир яхуди Исламды ичтен бузуу үчүн мусулмандардын арасына сахабаларга деген душмандыкты таратты. Бул яхудиге алданып сахабаларга душман болгондор **«Шиит»** деп аталат. Хадиси шарифтерге жүгүнүп, сахабаларды жакшы көргөн жана аларга баш ийгендер **«Сүннит»** делинди.]

Мен Нажддик Мухаммед бин Абдулваххаб менен өтө жакын достук курдум. Ишенимине бекем кирүү үчүн аны көп мактачумун. Бир күнү ага: «Сенин даражаң Омар менен Алиден да жогору. Эгер Пайгамбарыбыз тирүү болгондо аларды эмес сени өзүнө халифа кылып дайындап алмак. Мен Исламдын сенин колуңан тазарып, өркүндөй тургандыгына ишенемин. Исламды бүткүл дүйнөгө тарата турчу жалгыз аалым сенсиң», - дедим.

Абдулваххаб уулу Мухаммед менен Куранга сахаба жана мазхаб имамдарынын жана тафсир аалымдарынын

тафсирлерине окшобой тургандай кылып жаңыдан өз пикирибиз боюнча заманбап көрүнүштө тафсир жазууга бел байладык. Ошол максатта Курани карим окуп, кээ бир аяттарды узакка чейин талкуулачубуз. Менин максатым Мухаммедди ушул жол менен тузакка түшүрүү болчу. Ал ансыз деле өзүн динди жаңыртуучу көсөм кылып көрсөтүү жана менин ишенимимди актоо үчүн туш келген жаңы пикиримди көңүл коюп тыңдоого аракет кылчу.

Бир жолу маектешип отуруп жихаддын фарз эмес экендигин айттым. **«Аллах капырлар менен согушкула»**[11] деген го, эмне үчүн фарз эмес экен?» - деди. Мен: «Андай болсо Аллах **«Капырлар жана мунафыктар менен жихад кылгыла»**[12] дегенине карабай эмне үчүн пайгамбар мунафыктар менен жихад кылбады?» - деген суроону бердим. [Чындыгында, капырларга каршы жыйырма эки жолу жихад жүргүзгөндүгү **«Мавахибу ладуниййа»** аттуу китепте жазылган. Пайгамбарыбыздын жихаддарда колдонгон кылычтары Стамбулдагы музейде турат. Мунафыктар мусулман болуп көрүнүшчү. Күндүз Пайгамбарыбыздын мечитинде Пайгамбар менен бирге намаз окушчу. Пайгамбарыбыз мунафыктарды билчү. Бирок, эч кайсынысына мунафыксың деп айткан эмес. Эгер алар менен согушуп, аларды өлтүргөндө «Мухаммед өзүнө ыйман келтирген үммөтүн өлтүрүп жатыптыр» деген бузуку кептер тарап кетмек. Ошондуктан, Пайгамбарыбыз мунафыктар менен сөз аркылуу жихад кылды. Анткени, фарз болгон жихад дене менен, мүлк менен жана сөз менен кылынат. Жогоруда келген аят капырлар менен жана мунафыктар менен жихад кылууну буйрук кылууда. Бирок, жихаддын кайсы түрү тууралуу экендиги ачык айтылбаган. Пайгамбарыбыз капырларга каршы дене

[11] Тообо сүрөсү, 73-аят.

[12] Тобо сүрөөсү, 73-аят.

менен (согушуу аркылуу), ал эми мунафыктарга каршы үгүт, насыят айтуу (сөз аркылуу) жолу менен жихад кылды.]

Ал:

- Пайгамбар аларга каршы сөз менен, үгүт, насыят айтуу менен жихад кылды, - деди. Мен:

- Парз болгон жихад сөз менен болобу? – дедим.

- Расулуллах капырларга каршы согушкан, - деп жооп берди.

- Пайгамбарыбыздын капырлар менен жихад кылуусу өзүн-өзү коргонуу максаты менен эле. Анткени, капырлар аны өлтүрмөкчү болушту, - дедим.

Ал «ооба» дегендей башын ийкеди. Бир нече күн өткөндөн кийин аны менен маектешип отуруп:

- **Мут'а** никеге (убактылуу никеге) уруксат берилген, - дедим.

- Жок, ага Пайгамбар тыйуу салган. Жаиз эмес, - деди.

- Аллах: «Алардан ушул шарт менен пайдалансаңар бекитилген махрын белгиле»[13], - деп буюрган эмеспи? – дедим.[14]

- Халифа Омар Пайгамбардын мезгилинде орун алган эки мута никесине тыйуу салган, аны кылган адамга жаза бере тургандыгын айткан, - деди.

- Сен кандай адамсың? Өзүң эмессиңби «мен Омардан да жакшы билемин» деген? Эмнеге эми анын айтканына баш ийип отурасың. Жада калса, Омардын ошол кезде «Пайгамбарыбыз халал кылган эле, а мен болсо тыйуу салып жатамын» деп айтканы да бар.[15] Сен эмне үчүн Куран менен

[13] **Ниса** сүрөөсү, 24-аят.

[14] Мута никеси учурдагы ойноштук жашоого окшош. Шииттер муну жаиз деп эсептешет.

[15] Хазрети Омар «радыйаллаху анх» мыйдай сөз айткан эмес. Англис тыңчысы башка бардык христиан миссионерлери сыяктуу Хазрети Омарга душман болгондугу үчүн бул жерде да ага жалаа жаап отурат. **«Хужажи катийа»** аттуу китепте мындай делинет: «Омар «радыйаллаху анх» Расулуллахтын мута никесине тыйуу салгандыгын, пайгамбардын тыйуу салган нерсесин эч кимге кылдырбай тургандыгын айтты. Сахабалардын бардыгы халифанын бул сөзүн колдошту, алардын арасында Хазрети Али дагы бар болчу».

Пайгамбардын сөзүн бир жакка түртүп, Омардын сөзүн карманасың? – дедим.

Ал унчукпай калды. Жооп бербегенине караганда буга макул болуп отурган эле.

Ошол кездерде Нажддык Мухаммед али бойдок болчу. Аял каалап жүргөнү белгилүү болчу. Бул пикир талашуубуздан туулган мүмкүндүктөн пайдаланып, ага: «Кел, экөөбүз мута никесин кыйып, убактылуу үйлөнүп алалы», - деп сунуштадым. Башын ийкеп макул болгондугун билдирди. Ага өзүм аял таап берем деп убада бердим. Максатым, анын адамдардан тартынуу, уялуу сезимин жок кылуу болчу. Бирок, ал бул нерсенин арабызда сыр болуп калуусун жана аялга жада калса, анын атын да айтпоомду шарт кылды. Мен чыгаарым менен мусулман жаштарды азгыруу үчүн биздин министрлик тарабынан даярдалган христиан аялдардын үйүнө жүгүрдүм. Ал жердеги бир кызга абалды түшүндүрүп, макулдашып, өзүңдү Сафийа деп тааныштырасың дедим. Нажддык Мухаммедди анын үйүнө алып бардым. Экөөнүн ортосунда бир апталык мута никесин кыйдык. Ал Сафийага **махр**[16] катары бир нече алтын берди. Ошентип, Нажддык Мухммедди Сафийа экөөбүз эки жагынан башын айлантып алдай баштадык. Сайифа Нажддык Мухаммедди өзүнө жакшылап байлап алды. Ансыз да ал Исламда ижтихад кылуу жана пикир эркиндиги деген шылтоолордун арасында шарият мыйзамын бузуунун даамын татып үлгүргөн эле.

Мута никесинин үчүнчү күнү аны менен ичимдиктин арам эмес экендиги тууралуу бир нече саат талаштык. Анын шарапты харамга чыгарган аят, хадистерден айткан далилдеринин бардыгын тең жокко чыгарып, акыры: «Йазид, Омаяд жана Аббаси халифаларынын шарап ичкендиктери чындык го! Алардын бардыгы адашып, сен гана туура

[16] **Махр** – никелешкенде күйөөнүн аялына берүүсү керек болгон келишилген өлчөмдөгү алтын же күмүш.

жүрөсүңбү? Алар Куран менен хадисти сенден жакшы билишкен. Куран менен сүннөттөн алар шарап ичүүнүн харам эмес, макрух экендигин түшүнүшкөн. Яхуди, христиандардын китептеринде да шарап ичүүнү мубах (халал) делет. Бардык диндер Аллаху тааладан келген эмеспи! Бир риваятка караганда Омар **«Силер баарыңар баш тарттыңарбы?»**[17] - деген аят түшкөнгө чейин шарап ичкен. Эгерде арак харам болгондо Пайгамбарыбыз ага жаза бермек эмес беле? Аны Пайгамбарыбыз жазалабагандыгына караганда аракка халал деп өкүм кылууга болот», - дедим.

[Чындыгында, Омар (радыйаллаху анх) арам кылынуудан мурда ичкен. Ичимдиктин аарам кылынгандыгы тууралуу аят түшкөндөн кийин эч ичкен эмес. Омаяд жана Аббаси халифаларынын кээ биринин арак-шарап ичкен болуусу ичимдиктин макрух экендигин эмес аны ичкен өздөрүнүн харам иш кылган күнөөкөр экендиктерин көрсөтөт. Англис тыңчысынын айткан аят, хадистердин бардыгы шараптын харам экендигин билдирет. **«Риядун-насыхин»** китебинде мындайча жазылган: «Баштапкы кезде шарап ичүүгө тыюу салынбаган эле. Ал кездерде Хазрети Омар, Саад ибн Ваккас жана сахабалардын көпчүлүгү ичимдик ичишчү. Бакара сүрөсүнүн 219-чу аяты түшүп, шараптын чоң күнөө экендиги билдирилди. Кийин Ниса сүрөсүнүн 43-чү аяты келип: **«Эй мусулмандар! Мас болгондо намазга жакындабагыла!»** - деп буюрулду. Эң акырында Маида сүрөсүнүн 93-чү аяты түшүп, спирт ичимдиктерин толугу менен харам кылды. Пайгамбарыбыздын хадиси шарифинде: **«Көбү мас кылган нерсенин азы да харам», «Шарап күнөөлөрдүн эң чоңу», «Шарап ичкен киши менен достук курбагыла! Жаназасына барбагыла! Андан кыз алып-бербегиле», «Шарап ичүү бутка сыйынуу менен барабар», «Шарап**

---

[17] **Маида** сүрөсү, 91-аят.

**ичкенге, сатканга, чыгарганга, бергенге Аллаху таала лаанат кылсын»,** - деп буюрган.]

Нажддик Мухаммед: «Кээ бир риваяттар боюнча Омар ичимдикти суу менен аралаштырып иччү экен жана *«мас кылбаса арам эмес»,* - дечү экен. Омардын көз карашы туура, анткени, Куран-ы каримде: **«Шайтан ичимдик жана кумар аркылуу араңарга душмандык менен жек көрүү сезимин орноштуруп, Аллахты эсиңерге салдырбай, намаз окутпоону каалайт. Ошондо дагы тыйылбайсыңарбы?»**[18] - делинген. Ичимдик мас кылмайынча аяттар айтылган күнөөлөргө да жол ачпайт. Ошондуктан, ичимдикти мас кылбай турган өлчөмү харам болбойт», - деди.[19]

Ортобузда болуп өткөн бул талашты Сафийага баяндадым жана ага күчтүү ичимдик ичиришин тапшырдым. Кийин мындай деди: «Айтканыңды аткардым, ичирдим. Бийледи жана бул түнү мени менен бир нече жолу кошулду». Ошентип, Сафийа менен бирге Нажддик Мухаммедди бекем кылтагыбызга түшүрдүк. Министрлик менен коштошуп жатканымда алар мага: «Биз Испанияны капырлардан (мусулмандарды айтып жатат) шарап жана зинакорлук аркылуу алганбыз. Дагы да ушул эки күч менен башка бардык жерлерибизди кайтарып алалы», - деген эле. Ушуну кандай туура айткандыктарына эми көзүм жетип турган эле.

Дагы бир күнү Нажддик Мухаммедге орозо маселесин ачып: «Куран-ы каримде: **«Орозо кармасаңар өзүңөр үчүн жакшы болот»,**[20] - делинген. Фарз экендиги айтылбаган. Андай болсо орозо кармоо Исламда сүннөт, фарз эмес», - дедим. Ал бул сунушума каршы чыгып: «Мени динден чыгаргың келип жүрөбү?» - деди. Мен болсо ага: «Дин –

[18] **Маида** сүрөсү, 91-аят.

[19] Пайгамбарыбыз (алейхиссалам): «Көп ичкенде мас кыла турчу нерсенин мас кылбай тургандай аз өлчөмү дагы харам болот», - деп айткан.

[20] Бакара сүрөөсү, 184-аят.

жүрөктүн тазалыгы, жандын сулуулугу жана башкалардын акысын жебөө. Пайгамбар: **«Дин - махабат»,** - деп айткан эмес беле? Аллах да Курани каримде: **«Сенин жүрөгүндө якин** (кыямат күнүнө толук ишеним) **пайда болгонго чейин Раббиңе ибадат кыл»**[21] - деп буюрган эмес беле?[22] Андай болсо адамда Аллах менен кыямат күнү тууралуу толук ишеним калыпташып, жүрөгү таза, амал-аракеттери жакшы болгон кезде адамдардын эң жакшысы болот», - дедим. Ал бул сөздөрүмө: «Жок, туура эмес дегендей башын чайкады.»

Бир жолу ага: «Намаз парз эмес», - дедим. «Кандайча парз эмес?» - деди. «Аллах Куран-ы каримде: **«Мени эскериш үчүн намаз окугула»**,[23] - деген. Андай болсо намаздын максаты Аллахты эскерүү болуп чыгат. Демек намаз окуунун ордуна Аллахты эске ала салсаң да болот», - деп жооп бердим.

Ал: «Ооба, укканыма караганда кээ бир адамдар намаз убакыттарында намаз окуунун ордуна Аллахты зикир кылып эске алат экен»,[24] - деди. Анын бул сөздөрү мени катуу кубанткан эле. Анткени, мен үчүн эң кыйынга туруусу сөзсүз болгон бул пикиримдин ал тараптан колдоого ээ болуусун күткөн эмес элем. Ошондуктан, темирди ысыгында чабыш үчүн бул пикирди ары карай колдоп кубаттап, анын жүрөгүнө сиңирдим. Ушул маегибизден кийин намазга анча көңүл бурбай жүргөндүгүн байкадым. Намаздарын кээде окуп, кээде окучу эмес, айрыкча багымдат намаздарын таштап коё турган болду. Анткени, түн ортосуна чейин аны менен

[21] Хижр сүрөөсү, 99-аят.

[22] Бардык Ислам китептеринде мындагы «якин» сөзүнүн «өлүм» деген мааниге келе тургандыгы жазылган. Бул аяти карима **«Өлгөнгө чейин раббиңе ибадат кыл»** дегенди билдирет.

[23] **Таха** сүрөөсү, 14-аят.

[24] Пайгамбарыбыз: **«Намаз – диндин тиреги. Намаз окуган адам дин имаратын көтөргөн, окубаган адам болсо динин кулаткан болот»** жана **«Намазды мен окугандай окугула»**, - деген. Намазды пайгамбарыбыз орундагандай кылып окубоо чоң күнөө болот. Жүрөктүн таза болуусунун белгиси туура китеп окуу болуп саналат.

сүйлөшүп, уктоого чама калтырчу эмесмин. Ал болсо таң эрте алсырап, намаз окууга дарманы калчу эмес.

Нажддик Мухаммеддин ыйман жибин акырындап барган сайын чече бердим. Бир күнү пайгамбар тууралуу да аны менен пикир талашкым келди. «Мындан кийин бул маселелерде мени менен сүйлөшө турган болсоң ортобуз бузулат жана сени менен мамилемди үзөмүн», - деп чочутту. Анын үстүнө бардык ийгиликтеримен бир заматта ажырап калуудан коркуп, пайгамбар тууралуу сүйлөшүүдөн баш тарттым.

Сүнниттик жана шииттиктен бөлөк өзүнө башка жол ачуусун үндөп, жаңы агым куруп кетүүсү үчүн колуман келген болгон өнөрүмдү жумшадым. Ал дагы бул пикириме маани берчү. Анткени, мактоону жактырган, текебер адам эле. Анын оозуна жүгөн салып, тизгинин Сафийанын жардамы менен өз колума алдым.

Дагы бир жолу: «Пайгамбар сахабаларын бири-бирине бир тууган кылган экен, ошондойбу?» - дедим.

- Ооба, - деди.

- Исламдын өкүмдөрү өткүнчүбү же туруктуубу?

- Туруктуу, анткени, Мухаммед Пайгамбардын адал дегендери кыяматка чейин адал, арам дегендери кыяматка чейин арам болуп кала берет.

- «Андай болсо сен экөөбүз бир тууган бололу», - дедим да, аны менен бир тууган болдук.

Ошол күндөн кийин андан эч ажыраган жокмун. Сапарга чыккан кездеринде да бирге болдум. Анын өзүнө көп көңүл бөлчүмүн. Анткени, жаштыгымдын эч кымбат чактарын жумшап эккен багым жемишин бере баштаган эле.

Лондонго, министрликке ай сайын бир баяндама жиберип турдум. Келген жооптор мага күч-кубат кошкондой болор эле. Нажддик Мухаммед болсо биз сызып берген сызык менен жүрүп отурду.

Менин милдетим анын оюна эркиндик, эгемендик жана күмөнчүлдүк уругун эгүү болду. Келечегинин өтө жаркын боло тургандыгын айтып, аны көп мактап жүрчүмүн.

Бир күнү ага мындай түш көрдүм деп ишендирдим:

«Кечээ түнү түшүмдө Пайгамбарыбызды көрдүм. Устаздардан уккан пайгамбар сыпаттарын да кошуп койдум. Такта отурган экен, айланасында мен эч таанybаган аалымдар жыйналышыптыр. Бир маалда сен кирдиң. Жүзүң айдай нур чачып турган экен. Пайгамбарыбыздын жанына барганыңда ал ордунан туруп, эки көзүңдүн ортосунан өптү. Жана: «Сен менин адашымсың, менин илимимдин мураскорусуң», - деди. Сен болсо: «Йа, Расулаллах, мен илимимди адамдарга жеткирүүдөн коркомун», - дедиң. Ал: «Сен улуу аалымсың, эч коркпо», - деди».

Мухаммед бин Абдулваххаб ушул түштү уккандан кийин кубанганынан учуп кете тургандай болду. Бир нече күн күмөндөнүп: «Чын айтып жатасыңбы?» - деп менин чын нерсени айтып жатканымды сурап текшерди. Мен дагы сураган сайын Кудайдын аты менен ант кыламын «Валлахи чын!» деп айттым. Ошентип, мен көргөн түштүн чын экендигине көзү жетти. Менин оюмча ал узак убакыттан бери анын ой-санаасына куюп келген пикирлеримен ууланып, өзүндөгү бузулган Ислам түшүнүгүн элдерге ачык жарыялоого, жаңы бир диний агым (мазхаб) куруууга бел байлады.[25]

---

[25] Стамбул Университетинде Ислам акыйдалары предметинен сабак берип жүргөндө хижри 1354 (м. 1936) – жылы кайтыш болгон Багдаддык Жамил Сыдкы Зехавинин «Аль-фежр-ус-садык» аттуу китеби 1323 (м.1905) - жылы Египедде басылып чыккан, Стамбулда [«Хакикат китеп үйү» басмаканасы тарабынан кайрадан басылып чыккан. Бул китепте ваххабилер тууралу мындай маалымат бар: «Британдыктар түзгөн вахаббилердин ката пикирлерин Мухаммед бин Абдулваххаб деген киши 1150 (м.1737) – жылы Нажд калаасында жарыялады. Өзү хижранын 1111 (м.1699) – жылы туулуп, 1207 (м.1792) – жылы кайтыш болду. Ваххабилик ишеними Дариййанын эмири Мухаммед бин Сауд тарабынан көптөгөн мусулмандардын каны төгүлүү аркылуу калк арасына жайылды. Ваххабилер өздөрүнөн башка мусулмандарды «мушрик» (динсиз) дешет. «Бардык мусулмандардын кайрадан ажылык кылуулары керек, алты жүз жылдан берки бардык ата-бабалары сыяктуу

булар да капыр болгон», - дешет. Алар ваххаби динин кабыл кылбаган мусулмандарды өлтүрө беришти. Мал-мүлктөрүн талап-тоношту. Мухаммед алейхиссаламга жаман сөздөрүн айтышты. Фыкых, тафсир жана хадис китептерди өрттөштү. Курани каримди эч бир тафсир китебине төп келишпей тургандай кылып өз ойлору менен каалагандай жалган түрдө тафсирлеп алышты. Мусулмандарды алдоо үчүн Ханбали мазхабында экендиктерин айтышты. Бирок, Ханбали мазхабынын аалымдарынын көпчүлүгү аларга каршы турушту, ишенимдеринин ката экендигин көрсөткөн китептерди жазышты. Ваххабилердин көпчүлүгү харамдарды халал дегендиктери үчүн жана пайгамбарлар менен олуяларды кордоп, маскаралагандыктары үчүн капыр болушкан. Ваххаби дининин негизи он тармактан турат:

1. Аллах материалдык нерсе, колу, жүзү, денеси бар дешет. [Бул ишенимдери христиандардын (үч кудай: атаа, уул, ыйык рух) ишенимине окшойт.]
2. Куран-ы каримге өз түшүнүктөрү боюнча маани беришет.
3. Сахабалардын билдирген кабарларын моюнга албай жокко чыгарышат.
4. Аалымдардын өкүмдөрүн кабылдашпайт.
5. Төрт мазхабдын бирин кармангандар капыр болушту дешет.
6. Ваххаби болбогон мусулмандарды капыр деп эсептешет.
7. Пайгамбардын, олуянын урматына деп аларды ортого салып дуба кылгандар капыр болду дешет.
8. Пайгамбардын жана олуялардын мазарларына баруу харам дешет.
9. Аллахтан башканын аты менен ант кылгандар мушрик болот дешет.
10. Аллахтан башкасы үчүн назир кылып, олуялардын кабырларынын жанында мал сойгондор мушрик болот дешет. Бул китебимде ушул он акыйданын (ишенимдин) ката экендиктери далилдер менен сыпатталат».

Дыкат көңүл бөлүнө турган болсо ваххаби дининин ушул он негизи англис тыңчысы Хемфердин Нажддик Мухаммедге сиңирген диний көз краштары экендиги көрүнөт.

Батыш элдери христиандыкты үгүттөө максатында миссионерлерге колдонмо китепчеси катары Хемфердин рапортун жарыялашты. Мусулман элдерди алдоо үчүн Ислам илимдерин бурмалап, ката жана жалган аралаштырып жазышты. Ушул жалган-жалааларга керектүү жоопторун берип, жаштарды ушул колонизаторлордун куулугунан жана тузагынан куткаруу максатында бул китепти биз дагы жарыялап жатабыз.

## Биринчи глава

## Бешинчи бөлүм

Нажддик Мухаммед менен өтө тыгыз мамиле курган бул күндөрдө шиитер абдан жакшы көргөн, ары алардын илим менен руханият борбору болуп саналган Кербела жана Наджаф калааларына баруума Лондондон буйрук келди. Нажддык Мухаммед менен мамилебизди үзүүгө, Басрадан кетүүгө мажбур болдум. Бирок, бул наадан жана кулк-мүнөзү бузулган адамдын жаңы диний топ кура тургандыгына, Исламдын ичтен чирүүсүнө себеп боло тургандыгына жана ушул топтун ката ишенимдерин өзүм жасап чыкканыма таянып Басрадан чыгып кеттим.

Сүнниттердин төртүнчү, ал эми шииттердин биринчи Халифасы болуп саналган Али Наджаф калаасында коюлган. Наджафтан бир фарсах, б.а., жөө бир сааттык жолдогу Куфа шаары Алинин Халифалык борбору болгон. Али өлтүрүлгөндөн кийин уулдары Хасан менен Хусейин аны Куфанын сыртындагы, азыркы Наджаф деп аталчу жерге коюшкан. Кийин Наджаф өркүндөп, Куфа алсырай баштады. Шииттердин дин кызматкерлери Наджафка жыйналышты. Үйлөр, базарлар, медреселер салынды.

Стамбулдагы халифа булар менен жакшы карым-катнашта болгон. Анткени:

1. Ирандагы шиит өкмөтү Наджафтагы шииттерди колдочу. Халифа алардын жумуштарына аралашкнда эки өкмөттүн тең арасындагы мамилелер солгундап, жада калса, согуш да болуп кетиши мүмкүн эле.

2. Наджаф тегерегиндеги шииттерди колдогон бир нече куралдуу уруулар да бар эле. Куралдары анча кооптуу болбосо да халифалык менен ошол уруулардын арасында согуш чыгып кетүүсү мүмкүн эле.

3. Наджафтын шииттери Индустан, Африка жана бүткүл дүйнө жүзүндөгү шииттердин эң кадырлуулары эле. Халифа алардын тынчын алса дүйнөдөгү бардык шииттер көтөрүлмөк.

Пайгамбардын небереси, б.а., кызы Фатиманын уулу Хусейин бин Али Кербелада шейит болгон. Ирак калкы Хусейинди Мединадан өздөрүнө халифа кылып көтөрүү үчүн чакырышкан эле. Ал үй-бүлөсү менен Кербелага келген кезде Ирак калкы өз ойлорунан кайтып калышат. Сирияда отурган Омаяд халифасы Язид бин Муавиянын буйругу менен аны кармоого чыгат. Хусейин үй-бүлөсү менен бирге Ирак аскерлерине каршы акыркы демине чейин баатырлык менен согушат. Иpraktыктар жеңишке жетишет. Ошол күндөн кийин шииттер Кербеланы руханий борбор деп кабылдашат. Жана ар жактан келип, ошол жерде жыйнала турган болушат. Биздин христиандарда ага окшогон ритуал жок.

Кербела шаары шиит медреселерине толгон шииттердин борбору. Кербела менен Наджаф тургундары бири-бирин колдоп турушат. Ушул эки калаага баруу буйругун алгандан кийин Басрадан Багдадга, ал жерден болсо Ефрат дайрасынын жээгиндеги «Хулле» шаарына бардым.

Тигр жана Ефрат дарыялары Түркиядан келип Иракты жарып өтүп, Басра булуңуна куюлат. Ирактын дыйканчылыгы менен экономикасы ушул эки дарыяга карап калган.

Мен Лондонго кайтып келгенден кийин Министрликке убагы келгенде Иракка шарттарыбызды кабылдатуу үчүн бул кош дарыянын агымын өзгөртүү тууралуу план жасоо керек экендигин айттым. Анткени, Иракка суу барбай калса биздин каалоолорубузду кабылдоого мажбур болот. Хулледен наджафка Азербайжандык соодагер кейпинде бардым. Шиит дин кызматкерлери менен таанышып достук курдум да, аларды азгыра баштадым. Алардын дарстарына

катыштым. Аларды так илимдерди сүнниттер сыяктуу көп окуй бербегендиктерин жана адамкерчиликте сүнниттерден жакшы касиетке ээ эмес экендиктерин байкадым. Мисалы:

1. Шииттер Осмон өкмөтүнө катуу душман эле. Анткени, алар шиит, түрктөр болсо сүннит эле. Алар сүнниттерди капыр дешчү.

2. Шиит аалымдары биздин чарасыз кезибиздеги (орто кылымдагы) попторубуз сыяктуу өздөрүн толугу менен диний илимдерге берип, дүнүйөлүк илимдерге өтө аз көңүл бөлүшчү.

3. Исламдын акыйкатынан, касиетинен, илимдеги жана техникадагы өнүгүүлөрдөн кабарсыз эле.

Мен өзүмө өзүм: «Шииттер кандай бечара адамдар. Бардык аалам ойгоо жүргөндө булар уктап жүрүшөт. Бир күнү бир сел келип аларды алып кетет», - дедим. Аларды бир нече ирет халифага каршы көтөрүлүш кылууга чакырып көрдүм. Тилекке каршы мени уга тургандар болбоду. Кээ бирлери мага күлүшчү. Мен аларга дүнүйөнү төңкөрүп жибергиле деп үгүттөп отургандай болуп көрүндүм. Анткени, алар халифалыкты кулатуу мүмкүн болбогон чеп сыяктуу көрүшчү.

Алардын пикирлери боюнча Махди Ислам пайгамбарынын урпагынан болгон жана хижра боюнча 255-жылы көздөрүнөн кайып болгон он экинчи имамдары экен. Ал азыр тирүү экен бир күнү чыгып зулумдук менен адилетсиздикке толгон ушул дүнүйөнү адилеттикке толтурат экен.

Таң калам! Шииттер кандайча ушундай тантыракка ишенишет. Бул биздин, христиандардын «Иса келип дүнүйөнү адилетке толтурат» дегенибизге окшойт.

Бир жолкусунда алардын биринен сурадым: «Силерге да Ислам пайгамбары күрөшкөндөй зулумдук менен күрөшүү фарз эмеспи?» Ал болсо: «Аллах пайгамбарга жардам кылчу. Ошондуктан, ал зулумдукту жеңе алды», - деди. «Куранда:

**«Силер Аллахтын динине жардам кылсаңар Ал да силерге жардам кылат»**[26] деп жазылган го. Силер да падышаңардын зулумдуктарына каршы кылыч шилтегиле, Аллах силерге да жардам берет го», - дедим. Жооп катары: «Сен соодагерсиң, булар болсо илимий маселелер, акылың жетпейт», - деди.

Момундардын эмири Хазрети Алинин Наджафтагы күмбөзү абдан кооздолгон. Кең короосу, алтын жалатылган чоң күмбөзү жана эки чоң мунарасы бар. Күн сайын бул күмбөздү көптөгөн шииттер зыярат кылышат. Жамаат менен намаз окушат. Зыярат кылуучулардын ар бири алгач анын эшигине эңкейип өбөт. Андан кийин кабырга салам беришчү. Алгач уруксат алып, ошондон кийин барып кирчү. Мазардын чоң короосунда дин кызматкерлери менен зыярат кылуучуларга арналган бир нече бөлмө бар.

Кербелада Алинин мазарына окшогон эки мазар бар эле. Биринчиси Хусейинге, экинчиси аны менен бирге Кербелада шейит болгон бир тууганы **Аббаска** таандык. Наджафта кылгандарынын дал көчүрмөсү Кербелада да жасалган эле. Кербеланын климаты Наджафка караганда алда кайда жакшы эле. Айланасында кооз бакчалар менен агын суулар бар эле.

Иракка барганымда көңүлүмдү кубанткан бир көрүнүш болду. Кээ бир окуялар Осмон өкмөтүнүн соңу келип калгандыгын көрсөтүп турган эле. Анткени, Стамбул өкмөтү тарабынан даярдалган аким наадан жана заалым башчы болчу. Өзүнүн каалоосуна карап кыймылдачу. Калк андан ыраазы эмес эле. Сүнниттер өздөрүнүн боштондуктарына кысым жасаганы жана кадырлабаганы үчүн, ал эми шииттер өз араларында акимдикке ылайык пайгамбар урпагынан келген сейиддер менен шерифтер болуп туруп түрк акими тарабынан башкарылып жаткандыктарына наараазы эле.

---

[26] **Мухаммед** сүрөсү, 7-аят. Аллаху тааланын динине жардам берүү шариятка баш ийүү жана аны жайууга аракет кылуу дегенди билдирет. Ал эми өкмөткө каршы келүү – динди бузуу деген сөз.

Шииттердин турмуштары өтө начар болчу. Акыр-чикир менен урандылардын арасында жашап жүрө беришчү. Жолдор кооптуу болчу. Каракчылар дайыма кербендерди аңдып отурушчу. Жанында аскер болбогон кезде заматта кол салышчу. Ошондуктан, өкмөт алар менен бирге коргоочу аскерди кошуп жибермейинче жолоочулар сапарга чыгышчу эмес.

Шиит урууларынын арасында уруш-талаш көп болчу. Күндө бири-бирин өлтүрүп, мал-мүлктөрүп талап алып турушчу. Наадандык жан кейитерлик даражада жайылып кеткен эле. Шииттердин бул абалы чиркөөнүн Европаны ээлеп алган кездерин эсиме салчу. Наджаф менен Кербеладагы дин адамдары менен аларга баш ийген бираз адамды эсептебегенде ар миң шииттен бир сабаттуу адам чыкчу эмес.

Экономикалык абал абдан бузулган, адамдар кедейлик ичинде сандалып жүрүшчү. Мамлекеттик иш дагы оңдуу жүрбөгөн абалга келген эле. Шииттер мамлекетке кыянаттык кылууну өз адаттарына айландырып алышкан болчу.

Бийлик менен калк бири-бирине күмөн менен карачу. Ошондуктан, араларында өз ара жардамдашуу болчу эмес. Шиит молдолору өмүрлөрүн бир гана сүнниттерди жамандоого жумшап, дүнүйө камын көрүп, дүнүйөлүк иштер менен дагы алек болууну таптакыр жыйнаштырып коюшкан болчу.

Кербела менен Наджаф калааларында төрт айдай болдум. Наджафта өтө оор ооруга чалдыктым. Жада калса, өзүмөн үмүтүмдү дагы үзгөн элем. Үч апта оорудум. Бир дарыгерге бардым. Мага кээ бир дарыларды жазып берди. Дары-дармектерди ичип бираз өзүмө келе баштаган элем. Ооруп жүргөндө жер төлөөдө жайгашкан бир бөлмөдө турдум. Батир ээси менин ден-соолугумдун начар болгондугунан

аз гана акчага тамак даярдап берип, дарыларды алып келип берчү. Ошондон сооп күтчү. Анткени мен ага Амирул муминин Алини зыярат кылуучумун деп тааныштырган элем. Оорумдун алгачкы күндөрүндө дарыгер тооктун сорпосун гана ичүүгө уруксат берген. Кийин этин дагы жей баштадым. Үчүнчү аптада күрүч сорпосун дагы ичтим. Сакайгандан кийин Багдадга кеттим. Наджаф, Хулле, Багдад жана жолдогу көргөн-билгендерим тууралуу жүз беттен турган рапорт даярдадым. Аны Улуу Британия Колониялар министрлигинин Багдаддагы өкүлүнө тапшырдым. Иракта кала тургандыгым же Лондонго кайта тургандыгым тууралуу Министрликтен буйрук күттүм.

Лондонго кайткым келген эле. Анткени, узак убакыттан бери иш сапарымда элем. Мекеним менен үй-бүлөмдү абдан катуу сагынган элем. Айрыкча, менден кийин дүнүйөгө көзүн ачкан уулум Распутинди көргүм келди. Ошого байланыштуу рапортум менен бирге министрликтен кыска мөөнөткө болсо да Лондонго кайтууга уруксат сурадым. Үч жылдык Ирак сапарым тууралуу жыйган-терген маалыматтарымды башчыларга бетме-бет баяндагым жана бираз дем алгым келди.

Министрликтин Багдаддагы өкүлү эч ким күмөндөнбөсүн деп ага бара берүүмдү, Тигр дарыясынын боюндагы кербен сарайлардын биринен бир бөлмө алып ошол жерде туруумду сунуштады жана «Почта келген кезде министрликтин жообун сага өзүм билдиремин», - деди. Мен Багдадда болгонумда Халифалыктын борбору Стамбул менен Багдад арасындагы руханий алыстыкты байкадым.

Басрадан Кербела жана Наджафка кетээримде Нажддык Мухаммед өзүнө көрсөткөн жолуман тайып кетпесе экен деп тынчсызданчумун. Анткени, ал өтө тез өзгөргөн жана татаал мүнөздүү эле. Аны өз максатыбыздын жолунда кайра

тарбиялап, оюна сиңирген бардык амалдарыбыздын бекерге кете тургандыгынан коркчумун.

Аны менен коштошордо Стамбулга барууну пландап жүргөн эле. Бул оюнан кайтаруу үчүн ага көп насыяттарды айттым. «Стамбулда аларга жакпай турган бир сөз айтып койсоң сени куфурлук менен айыптап өлүм жазасына кесип жибереби деп коркомун», - дедим. Негизи максатым башка болчу. Эгер мына бул абалда Стамбулга барса аны ал жакта туш келген мечиттин имамы сөзүнөн кармап алуусу мүмкүн эле. Анын бузук ишенимдерин түздөп, Ахли сүннөт жолуна кайтара турчу кемел аалымдар менен жолугуусунан жана бардык эмгегимдин зыянга учуроосунан коркчумун. Анткени, Стамбулда илим жана Исламдын көркөм мүнөзү бар эле.

Нажддик Мухаммеддин Басрада калууну каалабай турганын түшүнүп, ага Исфахан жана Ширазга барууну сунуштадым. Анткени, бул эки калаа өтө чырайлуу, калкы дагы шииттер эле. Шииттердин Нажддык Мухаммедге таасир кылуу ыктымалы жок болчу. Анткени, шииттерде илим менен ахлак жетишпейт. Ушундайча анын көрсөткөн жолуман тайып кетпөөсүн камсыздадым.

Аны менен коштошуп жатып ага: «Такиййага ишенесиңби?»[27] - дедим.

-Ооба ишенемин. Анткени, сахабалардын бири мушриктер зулумдук жасап, эне-атасын өлтүргөн кезде такиййа жасап, ширкти тилине алган болчу. Буга каршы ага пайгамбар дагы эч нерсе айткан эмес.

-Шииттердин арасында такиййа (эки жүздүүлүк) жасап, сүннит экендигиңди жашыр, антпесе алар сага зыян келтирүүлөрү мүмкүн. Алардын мамлекеттеринен аалымдарынан пайдалан! Алардын салттары менен диний карманган нерселерин билип ал! Анткени, алар наадан жана тескери адамдар.

[27] **Такиййа** – өз ишенимин, максатын жашыруу, эки жүздүүлүк.

Ал жерден кетээрде зекет катары бираз акча бердим. Зекет муктаждарга таратуу үчүн жыйналчу Исламдагы салык болуп саналат. Андан сырткары мингич айбан алып ага белек катары бердим.

Экөөбүз эки жакка кеткенден кийин аны менен байланышым үзүлдү. Буга өтө жаман болдум. Экөөбүз тең Басрага кайтып кездеше турган болуп эки жакка кеттик. «Ким биринчи келип досун таба албаса бир кат жазып, Абдуррызага таштап кетсин», - деп макулдаштык.

## Биринчи глава

## Алтынчы бөлүм

Бир нече убакыт Багдадда турган соң Лондонго кайтуум тууралуу буйрук келди. Лондондо катчы жана министирликтин айрым кызматкерлерине жолуктум. Аларга узун сапарымда аткарган милдеттерим менен көргөн-билгендеримди айтып бердим. Ирак тууралуу маалыматтарыма абдан кубанышты. Мурда жөнөткөн рапортторумду көрүшүптүр. Сафийа дагы менин рапортумду толуктаган рапорт жибериптир. Министирликтин кишилери ар сапарымда көз салып жүргөндөрүн дагы бир жолу байкадым. Алар дагы рапортторумду тастыктаган рапортторун катчы жана министрге беришиптир.

Секретарь министр менен көрүшүүмө уруксат берди. Министрге киргенимде мени Стамбулдан кайткан кездегиден да өзгөчө тосуп алды. Анын жүрөгүндө ишенимдүү орун алганымды түшүндүм.

Министр Нажддик Мухаммедди колго алганыма абдан кубанды. «Ал, министрлигибиздин издеген куралы эле. Ага каалагандай  сөз бер. Бардык убактың аны колго алууга татыйт», - деди. Мен: «Нажддик Мухаммедден улам

кабатырланып жатам. Анткени, оюнан кайтышы мүмкүн», - дедим. «Эч кыжалат болбо. Ал пикирлеринен баш тарткан жок. Исфахандагы министрлигибиздин тыңчылары аны менен жолугушуп, оюнан кайтпагандыгын кабарлашты», - деди. Өзүмчө ойлондум: «Нажддик Мухаммед кандайча сырларын башка бирөөнө ачты экен?» Муну министрден суроого батына албадым. Бирок, кийин Нажддик Мухаммедге жолукканымда түшүндүм, көрсө Исфаханда ага Абдулкарим аттуу бири келип, мен Шейх Мухаммеддин бир тууганымын. Сиз тууралуу билгендеринин баарын мага айтты деп, Нажддик Мухаммедди алдап, сырларын билип алыптыр.

Нажддик Мухаммед: «Сафийа мени менен Исфаханга келди, экөөбүз дагы эки ай мута никеси менен жашадык. Абдулкарим дагы мени менен Ширазга келди жана мага Сафийадан да сулуу жана сымбаттуу Асийа аттуу бир аял таап берди. Ал аял менен дагы убактылуу нике кыйдым, өмүрүмдүн эң көңүлдүү учурларын аны менен өткөрдүм», - деди.

Кийин Абдулкаримдин Исфахан аймагындагы Желфада жашаган министрлигибиздин христиан агенти, ал эми Асийа Шираз яхудилеринен чыккан агенти экендигин билдим. Төртөөбүз Нажддик Мухаммедди келечекте андан күткөндөрүбүздү эң мыкты түрдө аткаргыдай кылып тарбияладык.

Мен окуяларды мининистирге катчы жана башка эки чоочун министирликтин кызматкерлеринин жанында баяндаганымда, министр мага: «Сен министирлигибиздин эң жогорку медалына татыдың. Анткени, эң маанилүү агенттердин арасынан биринчи болдуң. Катчы сага милдетиңди аткарууда жардам бере тургудай айрым мамлекеттик сырларды ачат», - деди.

Андан соң үй-бүлөм менен жолугуум үчүн он күн уруксат беришти. Дароо үйүмө жөнөдүм. Мага аябай окшогон уулум

менен эң сонун убакыт өткөрдүм. Уулум жаңы сүйлөй баштаган эле жана анын кас-кас басканы дал эле меникиндей болчу. Бул он күнүм абдан көңүлдүү өттү. Мекениме жана үй-бүлөмө кайтканымда кубанычыман төбөм көккө жеткенсидим. Атам менен бир тууган улгайган эжемди дагы көрүп келдим. Ага барганым жакшы болуптур, анткени, үчүнчү сапарга жол тарканымдан кийин эжем көз жумду. Ал өлгөндө абдан капаландым.

Бул он күн бир саат сыяктуу тез эле бүттү. Мындай көңүлдүү күндөр бир гана саат сыяктуу келгени менен, кайгылуу күндөр кылым сыңары көрүнөт. Наджафта сыркоологон күндөрүмдү эстедим. Бул азаптуу күндөр мага бир нече жыл сыяктуу сезилди эле.

Жаңы буйруктарды алуу максатында министирликке барганымда жылуу жүздүү жана узун бойлуу секретарьды көрдүм. Жан дили менен колумду кысуусунан мага болгон жакшы көрүү сезими туюлду.

Мага: «Министирибиздин жана колонияларды башкаруу коллегиябыздын буйругу боюнча сага абдан маанилүү эки мамлекеттик сырды ачам. Бул сырларды өздөрүнө толугу менен ишенилген бир нече кишиден башка эч ким билбейт», - деди.

Колуман кармап, министирликтеги бир бөлмөгө алып барды. Ал жерде абдан кызыктуу нерсеге күбө болдум: тоголок үстөлдүн айланасында он киши отуруптур. Алардын биринчиси Осмон империясынын падышасынын келбетинде эле. Түркчө жана англисче билчү. Экинчиси Стамбулдагы Ислам шейхинин, үчүнчүсү Иран шахынын, төртүнчүсү Иран сарайындагы вазирдин, ал эми бешинчиси шииттер баш ийген Наджафтагы эң жогорку аалымдын келбетинде эле. Акыркы үчөө парсы тилин жана англисче билишчү. Булардын ар биринин жанында, айткан сөздөрүн жазуу үчүн бирден бесир

бар эле. Бесирлер ошол эле учурда аларга, тыңчылардын Стамбул, Иран жана Наджафтагы прототиптери тууларлуу маалыматтарын кабарлашчу.

Секретарь:

- Бул беш киши тиги жактагы беш кишини чагылдырат. Алар эмне ойлогондорун түшүнүү максатында прототиптери сыяктуу тарбияладык. Стамбул, Тегеран жана Наджафтагылар тууралуу колубузга тийген маалыматтардын баарын буларга билдиребиз. Ал эми булар өздөрүн тигилердин ордуна коюшат. Биз сурайбыз, алар жооп беришет. Байкоолорубуз боюнча булардын жооптору тигилердин жоопторуна жетимиш пайыз дал келет. Кааласаң сыноо максатында бир нерселерди сурасаң болот. Канткен менен сен мурда Наджаф аалымына жолуккан элең.

- Макул, - дедим. Анткени, мурда шииттердин Нежефтеги эң жогорку аалымы менен кезигип, айрым маселелер жөнүндө сурадым эле. Ошентип, ага окшошконунун жанына бардым да:

- Устазым, сүннит жана заалым болгону үчүн өкмөткө каршы колго курал кармообузга болобу? – деп сурадым.

Бир аз ойлонгон соң:

- Жок, сүннит болгондугу үчүн өкмөткө каршы чыгуу туура эмес. Анткени, бардык мусулмандар бир тууган. Бир гана үммөткө зулумдук жана жамандык жасаса анда ага каршы согуша алабыз. Биз муну кылууда жакшылыкка чакыруу, жамандыктан тыюу (эмри бил ма**ъруф ва нахй-и анил-мункар**) шарттарына ылайык улантабыз. Зулумдук кылууну таштапкан кезде биз да каршы чыгууну коебуз, - деди.

-Устаз, яхуди жана хрситиандардын нажис болуусу тууралуу пикириңиз кандай? - дедим.

- Ооба, алар нажис. Алардан алыс туруу керек.

- Эмне үчүн? – дедим.

- Бул акааратка каршы жооп болуп саналат. Анткени, алар бизди капыр деп эсептешет жана Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхисалламды четке кагышат, биз ушундайча аларга жооп кылган болобуз, - деди.

- Устазым, тазалык ыймандан, бул туурабы? Андай болсо эмне үчүн **(Сахн-ы шариф)** [Хазрети Алинин күмбөзүнүн айланасы] жана анын көчөлөрү таза эмес? Жада калса, илим медреселери дагы кир.

- Ооба, чынында эле тазалык ыймандан. Бирок, кантели, шииттер тазалыкка маани бербегендиктен ушундай болууда.

Бул кишинин жооптору Наджафтагы шиит аалымынын жоопторуна толугу менен дал келди. Анын мындай окшоштугу мени абдан таң калтырды. Айрыкча, парсы тилин дагы билет экен.

Секретарь:

- Эгер, тиги төрт кишинин прототиптери менен жолуккан болсоң азыр алар менен дагы баарлашып, прототиптерине канчалык окшош экендигине күбө болмоксуң.

- Шайхул исламдын дагы ойлонуу мүнөзүн билем. Анткени, Стамбулдагы устазым Ахмед эфенди Шайхул ислам тууралуу көп баяндаган эле.

- Анда анын дагы үлгүсү менен сүйлөшүп көр.

Шайхул исламдын дал үлгүсү болгон кишинин жанына жакындап:

- Халифага баш ийүү парзбы? - деп сурадым.

- Ооба, важиб. Аллахка жана Пайгамбарга баш ийүү парз, ал эми бул - важиб.

- Мунун далили эмне?

- Аллаху тааланын бул аятын уккан эмес белең? **«Аллахка, анын Пайгамбарына жана араңардан чыккан амирге баш ийгиле»**[28].

- Ошондо Аллах бизге, аскерлерине Мединаны талоону адал кылган, Пайгамбарыбыздын небереси Хусейинди өлтүрткөн халифа Йезидге жана арак ичкен Велидге дагы баш ийүүнү буюрган, ошондойбу?

- Уулум, Йезид Аллах тарабынан эмир-уль муминин болчу. Хусейинди өлтүрүүнү буйрук кылган. Сен шииттердин жалгандарына ишенбе. Китептерди жакшылап оку! Ката кылгандан кийин тообо кылды. Мединаны тоноону адал кылууну туура чечим дейбиз. Анткени, Медина калкы көп-кутуруп, баш ийбей турган болушкан. Велид тууралуу айтсак, ооба, ал бузуку эле. Халифанын кылгандарын тууроо эмес Исламиятка ылайык келген буйруктарына баш ийүү важиб болуп саналат.

Дал ушул суроону кезинде устазым Ахмед мырзадан да сураган болчумун, андан да жогорудагы жоопко окшош жооп алган болчумун.

Кийин секретарьдан: «Бул окшош адамдарды даярдоодогу максатыңар эмне?» - деп сурадым.

- Биз бул усул аркылуу султандын жана шиит болсун, сүннит болсун мусулман аалымдардын ойлонуу, пикир жүгүртүү дараметтерин билүүдөбүз. Саясый жана диний маселелерде аларга каршы күрөштө бизге жардамы тийе турчу чараларды ойлоп табууга аракет кылуудабыз. Мисалы, душман аскерлеринин каерден келе тургандыгын билсең даярдыгыңды да ошого карап жасап, аскериңди керектүү жерлерге жайгаштырасың да, душманыңдын таш-талканын чыгарасың. Ал эми алардын кайсы тараптан келе тургандыгын болжой албасаң аскериңди туш тарапка

[28] Ниса сүрөөсү, 59-аят

туш келди жайгаштыра салсаң жеңилүүгө дуушар болосуң. Дал ошол сыяктуу эгер мусулмандардын өз диндери менен мазхабдарынын акыйкаттыгы тууралуу айта турчу далилдерин алдын ала биле турган болсоң аны жоё тургудай каршы далилдерди даярдоо мүмкүн болот. Ошол каршы далилдер менен алардын ишеним, акыйдаларын буза аласың.

Мындан соң секретарь жогорудагы беш өкүл кишинин аскердик, экономикалык, маданий жана диний багыттарда байкоо жана пландарынын натыйжасын камтыган миң беттик китеп берди. «Окуп бүткөндөн кийин алып кел», - деди. Китепти үйгө алып бардым жана үч жумалык убакыттын ичинде абдан дыкат изилдеп чыктым.

Китеп абдан таң калтыруучу мүнөздө эле. Анткени, камтылган маанилүү жооп жана кылдат байкоолор чындыкка өтө жакын эле. Менин оюмча беш өкүлдүн жооптору прототиптеринин жоопторуна жетимиш пайыздан да көп дал келчү. Секретарь дагы жооптордун болжол менен жетимиш пайызы  дал келгендигин айткан эле.

Бул китепти окугандан кийин өлкөмө болгон сыйым көбөйдү. Осмон империясынын бир кылымдан аз мезгил ичинде кулатуу пландарынын даярлалгандыгын түшүндүм. Катчы мага: «Бул сыяктуу башка бөлмөлөрдө  учурда колониялаштырып жаткан жана колониялаштырууну көздөп жаткан мамлекеттер үчүн дагы дал ушундай тегерек столдорубуз бар», - деди.

Секретарьга: «Мындай аяр жана жөндөмдүү кишилерди кайдан таптыңар?» - дедим. «Дүйнөнүн бардык өлкөлөрүндөгү агенттерибиз бизге дайыма маалымат берип турушат. Бул көргөн өкүлдөрүң иштеринде чебер уста. Албетте, сен баланча адам билген бардык маалыматтар менен жабдылсаң ошол сыяктуу ойлоно аласың жана ал бере турчу өкүмдөрдү бере аласың. Себеби, сен анын дал өзүндөй бир үлгүсү болосуң», - деди.

Секретарь сөзүн улап: «Бул министирлигибиздин сага ача турган биринчи сыры эле. Экинчи сырды бир айдан кийин китепти тапшырганыңда айтам», - деди.

Мен китепти баштан аяк дыкат окуп чыктым. Мунун натыйжасында мусулмандар тууралуу маалыматтарым көбөйдү. Алардын ойлонуу мүнөзүн, алсыз жана күчтүү жактарын, айрыкча, күчтүү жактарын кантип алсыратууну жакшы үйрөндүм.

Китепте белгиленген мусулмандардын алсыз жактары төмөнкүлөр:

1. Шиит-сүннит карама-каршылыгы, падыша-эл карама каршылыгы[29], түрк-иран карама-каршылыгы, уруулар арасындагы кастык, аалымдар менен мамлекеттин ортосундагы карама каршылык[30].
2. Мусулмандардын көбү билимсиз[31].
3. Руханият, билим жана аң-сезимдин жоктугу[32].

---

[29] Бул сөздүн ката экендиги белгилүү. Анткени, падышага баш ийүү парз экендигин жогоруда өзү да жазган.

[30] Бул дагы жалаа. Осмон мамлекетинин аалымдарга карата болгон сый-урматы Осмон Газинин осуятында толук камтылып, бардык падышалар аалымдарга эң чоң орун беришкен. Мавлана халиди Багдади хазреттерин көрө албаган душмандар падышага даттанышып, өлтүрүлүүсүн талап кылышканда Падыша Экинчи Махмуд Хан: «Аалымдардан мамлекетке зыян келбейт», - деп талаптарын орундабаганы тарыхтан белгилүү. Осмон Халифалыгынын султандары аалымдарга үй, азык жана көп айлык беришчү.

[31] Миңдеген Осмон аалымдарынын дин, адеп-ахлак, ыйман жана жаратылыш таануу илимдеринин ар тармактарында жазган китептерин бүткүл дүйнө билет. Эң сабатсыз болгон айылдыктар диндери менен ибадаттарын жана өнөрлөрүн мыкты билишчү. Бардык айылдарда мектептер, мечиттер, медреселер бар болгон. Мында окуу, жазуу, дин менен дүнүйөлүк илимдер үйрөтүлгөн. Айылдык аялдар Курани карим окушар эле. Айылдардан жетилип чыккан аалымдар менен олуялар өтө көп болгон.

[32] Осмон мусулмандарынын руханияты абдан күчтүү эле. Эл шейит даражасына жетиш үчүн жихадга чуркачу. Ар бир намаздан кийин жана Жума үгүттөрүндө диний кызматкерлер халифа жана мамлекет үчүн дуба кылып, эл аамиин деп батасын берчү. Элеттик христиандар окуганды жана жазганды билишпейт. Динден, дүйнө илимдеринен бейкабар, поптордун калп жомокторун дин деп ойлошот. Аң-сезими жок мал үйүрү сыяктуу.

4. Бул дүйнөнү толугу менен таштап, тигил дүйнө менен гана алектенүүлөрү[33].

5. Өкүмдарларынын диктатор жана заалым болушу[34].

6. Жолдордун кооптуулугу, транспорт жана саякаттын начардыгы[35].

7. Жыл сайын он миңдеген кишинин өлүмүн алып келген чума жана холера сыяктуу ооруларга карата кенебестик жана ден-соолукка маани бербөө[36].

8. Шаарлардын уранды абалда болушу жана суу түтүктөрүнүн жоктугу[37].

9. Башкаруунун бузуку жана козголоңчуларга карата алсыздыгы, демилгесиздик жана ошончолук сыймыктанган Курани каримдин өкүмдөрүн өмүрдө өтө аз колдонуулары[38].

10. Экономикалык кризис, кедейлик.

11. Туруктуу аскерлердин жоктугу, куралсыздык жана курал-жарактарынын эски болушу[39].

---

[33] Ислам дини христиандык сыяктуу дин менен дүйнөнү бөлгөн эмес. Дүйнө иштери менен дагы алектенүү ибадат болуп эсептелет. Пайгамбарыбыз: «Эч өлбөй тургандай бул дүйнө үчүн, эртең өлө тургандай тиги дүйнө үчүн эмгектенгиле», - деп буюрган. Ал эми Инжилде дүйнө камын көрүүгө тыюу салынат.

[34] Өкүмдарлар Ислам жоболорун орундатыш үчүн басым көрсөтүшчү. Европалык падышалар сыяктуу зулумдук кылышчу эмес.

[35] Жолдордун коопсуздугун мындан байкасак болот: Босниядан жолго чыккан бир мусулман Меккеге чейин жайбаракат, акча-тыйынсыз жетчү, жолдо, айылдарда жеп-ичип, түнөп, белектерди алчу.

[36] Ар жерде бейтапканалар бар эле. Жада калса, Наполеонду Осмондуктар дарылашкан. Бардык мусулмандар «Ыймандуу киши таза болот» деген хадисине баш ийишет.

[37] Бул жалааларга жооп берүүнүн дагы кажети жок. Делинин султаны Фируз шах 1388-ж. (790) дүйнөдөн кайтты. Ал курдурган 240 километр узундугундагы суу түтүктөрү аркылуу сугарылган талаа жана бакчалар англиялыктар басып алган учурда чөлгө айланды. Осмон архитекторлору орноткон курулуштардын, жада калса, урандылары учурда туристтерди айран таң калтырууда.

[38] Алар Осмондуктарды француз корольдорунун тезектерин Сена дарыясына төгүүнү буйрук кылган француз генералдарынын медал менен сыйланганындай ойлошкондой.

[39] 1326-ж. (726) такка отурган Орхон Газинин аскерлерин жана Йылдырым Байазид хандын 1399-ж. (799) Никопол салгылашуусунда кресттүү аскерлерин жеңген мыкты аскерлерин билбейби?

12. Аял укуктарынын тебелениши[40].

13. Чөйрө тазалыгынын жана саламаттыктын жоктугу[41].

«Мусулмандардын алсыз жактары» деп жогоруда жазылган маалыматтардан кийин китепте мусулмандарды Исламдын материалдык жана руханий күчүнөн ажыратып, сабатсыз абалга калтыруу керек экендигин сунуштаган. Ошону менен катар китепте Ислам тууралуу мына мындай маалыматтарга да орун берилген:

1. Ислам бирдик жана биримдикти буюруп, бөлүнүүчүлүккө тыюу салат. Курани каримде: **«Баарыңар Аллахтын жибин кармангыла»**, - деп айтылат[42].

2. Ислам аң-сезимди жогорулатууну жана билим алууну буйурат. **«Жер жүзүн кыдыргыла**[43]**», -** деп белгиленет.

3. Ислам илим үйрөнүүнү буюрат. Бир хадисте: **«Илим үйрөнүү ар бир эркек жана аял мусулман үчүн парз», -** деп билдирилет.

4. Ислам акырет үчүн болгондой эле дүйнө үчүн эмгнектенүүнү буюрат. Курани каримде: **«Алардын айрымдары, эй, Раббибиз, бизге дүнүйөдө дагы, акыретте дагы жакшыны насип кыл**[44], - делүүдө.

5. Ислам кеңешүүнү буйурат. Куранда: **«Алар иштерин өз araларында кеңешип кылышат»**[45]**,** - деп берилет.

6. Ислам жол салууну буюрат. Куранда: **«Жер бетинде баскыла»**[46]**,** - деп буюрулууда.

---

[40] Англиялыктардын соода, өнөр, курал жана аял укуктарынан кабарлары жок кезде Осмон мамлекетинде булардын түркүн түрү бар эле. Швеция жана Франциянын падышалары Осмондуктардан жардам сурагандары калппы?

[41] Көчөлөр таптаза эле. Жада калса, түкүрүктөрдү тазалоо үчүн атайын кызматчы топтору бар эле.

[42] Али имран сүрөсү, 103-аят.

[43] Али имран сүрөсү, 137-аят.

[44] Бакара сүрөсү, 201-аят.

[45] Шуура сүрөсү, 38-аят.

[46] Мүлк сүрөсү, 15-аят.

7. Ислам мусулмандарга ден-соолугун коргоону буюрат. Төмөнкүдөй хадис бар: **«Төрт илим бар: 1. Динин коргоо үчүн фыкых илими. 2. Ден-соолукту коргоо үчүн табып илими. 3. Тилин коргоо үчүн морфология жана синтаксис илими. 4. Убакытты билүү үчүн астрономия илими».**

8. Ислам шаарларды гүлдөтүп-өнүктүрүүнү буюрат. Куранда: **«Аллах жер жүзүндөгү бардык нерсени силер үчүн жараткан»[47],** - делинген.

9. Ислам тартип жана эсепти буюрат. Куранда: **«Ар нерсенин эсеби, ченеми бар»,** - деп айтылат. [48]

10. Ислам экономикалык жактан күчтүү болууну буюрат. Бир хадисте мындай делет: **«Эч өлбөй тургандай бул дүйнө үчүн, эртең өлө тургандай тиги дүйнө үчүн эмгектен».**

11. Ислам өтө күчтүү, жаңы куралдар менен жабдылган кубаттуу армия курууга чакырат. Куранда: **«Аларга каршы күчүңөр жеткенче даярдангыла»[49],** - деп буюрулат.

12. Ислам аял укутарын сыйлап, аларды баалоону буюрат. Куранда: **«Эркектердин мыйзам ченемдүү түрдө аялдарга карата укуктары болгон сыяктуу эле, аялдардын дагы эркектерге карата укутары бар»[50],** - деп айтылат.

13. Ислам тазалыкты буюрат. Бир хадисте: **«Тазалык ыймандан»,** - деп белгиленет.

Китепте жок кылууну, бузууну сунуштаган күчтүү жерлер төмөнкүлөр:

1. Ислам раса, тил, үрп-адат жана улутчулдук боюнча бөлүнүүлөрдү жоет.

2. Пайыз, спекуляция, зинакорлук, спитрттик ичимдик жана чочко этине тыюу салат.

---

[47] Бакара сүрөсү, 29-аят.

[48] Хижр сүрөсү, 19-аят.

[49] Энфал сүрөсү, 60-аят.

[50] Бакара сүрөсү, 228-аят.

3. Мусулмандар Ислам аалымдарына бекем байланышкан, алардын айткандарына толук баш ийишет.

4. Сүннит мусулмандар халифаны Пайгамбардын өкүлү катары кабыл алышат. Аллахка жана Пайгамбарга карата болгон сый-урматты ага дагы көрсөтүүнүн парз экендигине ишенишет.

5. Жихаддын парз экендиги жазылган.

6. Шиит мусулмандардын көз карашы боюнча мусулман болбогон бардык кишилер жана сүнниттер нажис (таза эмес).

7. Бардык мусулмандар Исламдын жалгыз туура дин экендигине ынанышат.

8. Мусулмандардын көпчүлүгү яхуди жана христиандардын Сауд Араб жарым аралынан чыгарылуусунун парз экендигине ишенишет.

9. Ибадаттарын (мисалы: намаз, орозо, ажылык) абдан мыкты түрдө аткарышат.

10. Шииттер Ислам өлкөлөрүндө чиркөө куруу арам экендигине ишенишет.

11. Мусулмандар Ислам акыйкадысына өтө бекем карманышкан.

12. Шииттер олжонун беште биринин аалымдарга берилишин парз деп билишет.

13. Мусулмандар балдарын ата-бабаларынын жолун жолдогудай кылып тарбиялашат.

14. Мусулман айымдар аларга жамандыктын жармашуусу мүмкүн болбогудай кылып, мыкты кийинишет.

15. Мусулмандарды күн сайын беш маал бирге чогулткан жамаат намазы бар.

16. Алардын пикирлеринче Пайгамбардын, Алинин жана салих заттардын кабырлары ыйык болгондуктан ал жерлерде дагы чогулушат.

17. Пайгамбардын тукумунан келгендер (Сейийд жана

Шериф деп аташат) Пайгамбарды эстетишет жана ар дайым мусулмандардын акылында болушун камсыз кылышат.

18. Мусулмандар чогулган кезде айтылган үгүттөр алардын ыйманын күчтөндүрөт жана ибадатка түрткү берет.

19. Жакшылыкты буюруу жана жамандыкты тыюу парз болуп эсептелет.

20. Мусулмандардын көбөйүшү үчүн үйлөнүү жана бирден көп аял менен нике кыйуу сүннөт.

21. Бир мусулмандын бир кишини Ислам жолуна салуусу бул дүйнөнүн баарына ээ болуудан дагы жакшы.

22. Мусулмандардын арасында **«Ким кайырлуу жол ачса анын сообуна жана ошол жолдо жүргөн ар бир адамдын тапкан соопторуна ээ болот»** деген хадис өтө таанымал.

23. Мусулмандар Куран жана хадистерге өтө бийик урмат көрсөтүшөт. Буларга баш ийүү Бейишке кирүүнүн жалгыз себеби экендигине ишенишет.

Китепте мусулмандарды күчтүү жактарын кулатып, алсыз жактарын жайуу сунушталган жана бул ишти жүзөгө ашыруунун жолдору берилген:

Кубаттуу жактарын бузуп, алсыз жактарын жайуу сунушталат. Бул максатка жетүү үчүн төмөндө эмне иштерди кылуу керек экендиги жазылган:

1. Коомдун ичине кастык орнотуп, туура эмес түшүнүктөрдү жайып, карама-каршылыктарга түрткү берген китептерди басып чыгаруу аркылуу душмандык орнотуу.

2. Мектептердин ачылышына, китептердин басылышына тыюу салуу, мүмкүндүккө жараша диний китептерди өрттөө жана жок кылуу. Диний ишмерлер тууралуу жалган жалаалар ойлоп табуу аркылуу мусулмандардын балдарын мектепке жиберүүдөн баш тарттырып, билимсиз өсүшүн камсыз кылуу. (Бул иш-чара Исламга абдан чоң зыян берүүдө).

3-4. Алардын жанында Бейишти мактап, бул дүйнөдөгү жашоосун камсыз кылууда жооптуу эмес экендерин айтуу. Тасаввуф мектептерин кеңейтүү. Зухдду сунуштаган Газалинин Ихйа-ул-улумиддинин, Мевлананын Месневисин жана Мухйиддин-и Арабинин эмгектери сыяктуу китептерди окууларына түрткү берип, акыл-пикирин өркүндөтпөй ой-санаасыз калтыруу[51].

5. Башкаруучулардын зулумдук жана диктаторлук кылуусуна түрткү берүүбүз керек: «Силер Аллахтын жер жүзүндөгү көлөкөсүсүңөр. Анын үстүнө, Абу Бакр, Омар, Али, Омаяддар жана Аббасилер куралдуу күч жана кылыч аркылуу бийликке келишкен жана жалгыз өкүм сүрүшкөн. Мисалы: Абу Бакр Омардын кылычы менен жана Фатиманын үйү сыяктуу баш ийбегендердин үйүн өрттөп, бийликке келген.[52] Омар Абу Бакрдын сунушу аркылуу халифа болгон. Осман болсо Омардын буйругу боюнча башчы

---

[51] Тесаввуф китептеринде белгиленген зухд дүйнө иштеринен узак болуу эмес. Дүйнөгө өтө берилбөө, б.а. Исламга ылайык эмгектенип, эмгек акы таап, аны пайдалануу ибадат кылгандай сооп болуп эсептелет.

[52] Абу Бакр, Омар, Осман жана Алинин (радыйаллаху анхум) халифа боло тургандыктары хадистерде белгиленген. Бирок, эч кимисинин так мезгили берилген эмес. Расулуллах (саллаллаху алейхи ве саллам) бул ишти сахабаларынын тандоосуна таштаган. Халифа шайлоодо сахабалардын көз карашы үч түрдүү болгон. Халифа наамы туугандарга берилчү мурас эмес эле. Эң алгач мусулман болуп, башкаларды дагы ыйман жолуна чакырган жана Пайгамбарыбыз аны имам кылып, аркасында намаз окуган жана Пайгамбарыбыз менен чоогуу Мединага барган Абу Бакрды шайлоо туура болор эле. Айрымдары Хазрети Алинин үйүнө келишкен. Алардын арасынан Абу Суфйан: «Колуңду узат! Сага биат кылайын. Кааласаң ар тарапты атчан жана жөө аскерлер менен толтурайын», - деди. Хазрети Али бул сунушка макул болгон жок жана: «Мусулмандарды бөлгүңөр келип турабы? Үйдөн чыкпашымдын себеби халифа болуу үчүн эмес. Расулуллахтан ажыроо мени катуу жаралады», - деди. Мечитке келди. Бардыгынын көз алдында Абу Бакрга биат кылды. Абу Бакр болсо: «Халифа болууну каалаганым жок. Фитна чыкпасын деп сарасыз кабыл кылдым», - деди. Али болсо: «Халифа болууга сен ылайыктуурааксың», - деди. Хазрети Алинин ошол күнү Абу Бакрды мактап айткан сөздөрү «Сеадет-и Эбедиййе» китебибиздин экинчи глава, 23-бөлүмүндө жазылган. Хазрети Омар Хазрети Алини үйүнө чейин узатты. Хазрети Али: «Расулуллахтан кийин бул үммөттүн эң улуулары Абу Бакр жана Омар», - деди. Шииттердин жалгандарына, жалааларына алдангандар мусуслмандардын бүгүнкү абалга түшүүлөрүнө себеп болушту. Мусулмандарды бөлүүнү каалагандар бул фитнаны алиге чейин кызытып келишүүдө.

болуп дайындалган. Ал эми Али каракчылардын шайлоосу аркылуу өлкө башчысы болгон. Муавия дагы кылыч аркылуу бийликке келген.[53] Кийин Омаяддарда өкүмдарлык атадан балага өтүп уланган. Аббасилерде дагы ушундай болгон. Булар Исламда бийликтин күч менен, диктаторлук менен келе тургандыгынын далили боло алат», - дешибиз керек.

6. Киши өлтүргөндөргө өлүм жазасын берүү беренесин мыйзамдан чыгаруу. (Адам өлтүрүүгө, каракчылыкка каршы күрөшүүнүн жалгыз чарасы өлүм жазасы болуп эсептелет. Бул өкүм болбогон күндө анархия, талап тоноочулуктун алдын алуу мүмкүн эмес). Жол каракчылары жана ууруларды жазаландыруудан өкмөттү алыстатуу жана каракчыларды куралдандырып, жолоочу-кербендерди тоноолоруна түрткү берүү жана жолдордун коопсуулугун улантуу.

7. Төмөнкү жол аркылуу алардын оору-сыркоо ичинде жашашын камсыз кыла алабыз: Бардык нерсе Аллахтын тагдыры менен болот. Даарылоонун сакайууда эч кандай таасири болбойт. Аллах Куранда: **«Аллахым мени жедирип-ичирет. Ооруган кезимде ал мага шифа берет. Мени өлтүрө турчу, кийин тирилте турчу дагы - Ал»[54],** - деген эмес беле? Андай болсо, Аллахтан башка эч ким дартка даба таба албайт жана өлүмдөн дагы куткара албайт.[55]

8. Зулумдукту күчөтүү үчүн төмөнкүлөрдү айтсак болот: Ислам – ибадат дини. Мамлекеттик иштер менен эч

---

[53] Хазрети Муавия Хазрети Хасандын биат кылуусу менен мыйзамдуу халифа болду. «Хак Сөздүн далилдери» китебин окуңуздар!

[54] Шуара сүрөөсү, 79-80-81-аяттар.

[55] Британдык колонизаторлор мусулмандарды алдоо максатында аят жана хадистерди туура эмес чечмелешкен. Даарылануу сүннөт болуп эсептелет. Аллаху Таала дарылар аркылуу даба жараткан. Пайгамбарыбыз дары пайдаланууну буйурган. Даба берген, бардык нерсени жараткан - Аллаху Таала. Бирок ар нерсени себеби менен жараткан, себептерге бекем жармашуубузду буйурган. Аракет кылып, себептерди издеп табып, колдонуубуз абзел. «Ал мага дартымын дабасын берет» демек даба болчу себептерди берет дегендикке жатат. Аракет кылып себептерди издөө буйрук болуп эсептелет. Пайгамбарыбыз «Эркекетердин дагы, аялдардын дагы эмгектенип, илим үйрөнүүсү парз» жана «Аллаху Таала эмгектенип, иштеп тапкандарды жакшы көрөт» деп билдирген.

кандай байланышы жок. Ошондуктан, Мухаммеддин жана халифалардын мыйзамдары да, министирлери да жок болчу.[56]

9. Экономикалык кризис дагы жогорудагы зыяндуу иш-чаралардын табигый натыйжасы. Азык өндүрүштөрүн иритүү, соода кемелерин чөктүрүү, базарларды өрттөө, суу сактагычтарды бузуп, айыл-чарба аймактарын жана өнөр-жай борборлорун суу менен бастырып, таза суу түтүктөрүнө уу кошуу аркылуу зыяндарды көбөйтө алабыз[57].

10. Мамлекеттик ишмерлердин (аял менен спорт сыяктуу) анархия жана бөлүнүүгө себеп боло турган арзууларга, шарапка, кумарга, жемкорлукка жана казына-мүлкүн өз кызыкчылыгында колдонууга көндүрүү. Кызматкерлердин жогорудагыларды аткарышына түрткү берип, бизге кызмат кылгандарга дем берүү абзел.

Китепте төмөнкүлөр сунушталат: Бул иштерди жүзөгө ашыруу үчүн милдеттендирилген Британдык тыңчыларын жашыруун жана ачык түрдө коргоо, алардан мусулмандардын колуна түшкөндөрүн куткаруу үчүн түркүн каражаттарды жумшашыбыз керек.

11. Пайыздын ар кандай түрүн жайуу абзел. Анткени, пайыз улуттук экономиканы чөгөрүү менен бирге мусулмандарды Куран жоболоруна каршы келүүгө дагы көндүрөт. Адамдар кандайдыр бир мыйзамдын бир жобосуна каршы чыкканда башка жоболорунан баш тартуусу дагы оңой болот. Аларга пайыздын эселенген түрү харам экендиги, Куранда: «Пайызды эселендирип жебегиле»[58] делингени жана ошонудуктан пайыздын ар түрүнүн харам эместигин айтуу керек.[59]

---

[56] Ибадат жалаң гана намаз, орозо жана ажылык эмес. Дүйнөдөгү иштерди Аллаху Таала буйургандыгы үчүн жана Ислам динине ылайыктуу түрдө аткаруу дагы ибадат болуп эсептелет. Пайдалуу иштерди аткаруу үчүн эмгектенүү өтө чоң сооп.

[57] Өздөрүн маданияттуубуз деп, адам укуктарын оозунан түшүрбөгөн европалыктардын мусулмандарга карата жасаган мыкаачылык, заалымдыктарын көрүңүз!

[58] Али имран сүрөсү, 130-аят.

[59] Карыз берип жаткан учурда мезгил белгиленбейт. Болбосо пайыз болуп эсептелет.

12. Аалымдардын артынан ар түрдүү жалган жалаа кептерди чыгарып, мусулмандардын алардан сууп, кадыр-баркын түшүрүүгө аракет кылуу керек. Ал үчүн тыңчыларыбыздын бир бөлүгүн «Ислам аалымы» кейпине киргизип, ошолор сыяктуу тарбиялайбыз. Кийин аларга жаман, жийиркеничтүү жоруктарды жасатабыз. Ушундайча алар мусулман аалымдар менен аралашып кетет, ушунун натыйжасында ар бир мусулман аалымга шек саноо менен карала турган болот. «Аалым» кейипиндеги тыңчыларыбызды аль-Азхар медресесине, Стамбул, Наджаф, Кербела калааларына жиберүүбүз керек. Мусулмандарды аалымдардан суутуш үчүн мектеп колледждерди ачабыз. Бул мектептерде грек жана армян балдарын мусулмандарга душман кылып тарбиялайбыз. Мусулман балдарга ата-бабаларынын сабатсыз болгондуктарын айтып ишендиребиз. Бул балдарды халифадан, аалымдардан суутуш үчүн алардын кемчиликтерин, өз написилерин кандыруу менен гана шугулданышканын, халифалардын сарай кыздары менен гаремдерде убакыт өткөрүп, элдин акчасын жаман жолдорго жумшагандыктарын, Пайгамбарга эч моюн сунбагандыктарына ишендиребиз.

13. Исламдын аялдардын укуктарын жокко чыгаргандыгын жайуу максатында **«Эркектер аялдардан жогору турат»**[60]деген аятты жана **«Аялдардын баары – жамандык»** деген хадисин кайра-кайра айта беребиз.[61]

---

Белгилүү бир убакыттан кийин ошол эле өлчөмдөн же көбү берилиши шарт коюлса Ханбали мазхабында бул дагы пайыз болуп эсептелет. Карыз бергенде бир дирхам дагы болсо көп төлөөнү шарт коюу абдан чоң күнөө. Ал эми карызга сатканда төлөө убактысын билдирүү керек. Төлөө убактысы келгенде берилбесе төлөнө турган өлчөм жана убакыт арттырылса бул музааф пайыз деп аталат. Жогорудагы аят соодадагы музаав пайыз тууралуу.

[60] Ниса сүрөсү, 34-аят.

[61] Хадиси шарифте: «Исламга баш ийген аял – Бейиштик. Сезимдерине баш ийип, Исламиятка баш ийбеген аял - жамандык», - деп билдирилген. Кыз болобу, жесир болбу күйөөсү жок аялды атасы багышы керек. Карабаса жазаланат. Эгер атасы жок же

14. Кир - суусуздуктун натыйжасы. Суулардын көбөйүшүнө тоскоол болушубуз керек.

Лондондогу Колониялар министирлиги тарабынан даярдалган бул китепте Исламды жоюу үчүн жүзөгө ашырыла турган нерселер жазылган. Бул китеп тыңчылар аркылуу жашыруун түрдө таратылууда. Ал китепте мусулмандардын кубаттуу жактарын алсыратуу үчүн төмөнкүлөр сунушталган:

1. Мусулмандардын арасында расалык, улутчулдук бөлүнүүлөрдү көбөйтүү жана алардын көңүлүн Исламдан мурунку баатырларга буруу. Египедде фараондорду, Иранда

---

кедей болсо, колунда бар туугандары карайт. Туугандары дагы жок болсо өкмөт айлык берет. Мусулман аял иштеп акча табууга муктаж эмес. Ислам дини аялдын бардык муктаждыктарын камсыздоого эркекти милдеттендирген. Эркектин бул оор жүгүнөн улам мурастын баары эркеккке берилиш керек деген ой туулат, бирок, Аллаху таала бул жагдайда дагы аялдарга ырайым кылып, эркек бир туугандарына тийген мурастын жарымын алууларын буюрган. Күйөө аялын үйдүн ичинде же тышында иштөөгө мажбурлай албайт. Эгер аял кааласа, күйөөсү уруксат берсе, эркек жок жерлерде жоолук салынып иштей алат. Тапкан акысы өзүнө гана тийиштүү болот. Эч ким акысын, мурасын жана махрын мажбурлап ала албайт. Бул акчаны өзүнүн, балдарынын же үйүнүн муктаждыктарына жумшоого мажбур эмес. Булардын баарын күйөөсү камсыз кылыш керек. Коммунист өлкөлөрдө аял дагы эркек менен бирге күн өткөрүү үчүн оор иштерде иштетилет. Эркин дүйнө деген христиан өлкөлөрүндө жана айрым араб өлкөлөрүндө «башка түшсө байтал жорго» деп, аялдар дагы фабрикаларда, талааларда, соода тармактарында эркектер сыяктуу иштешет. Көпчүлүгүнүн турмушка чыккандыгына өкүнгөндүктөрү, соттун столу ажырашуу арыздары менен толгондугу күнүмдүк гезиттерде үзгүлтүксүз байкалууда. Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ве саллам) өз оозунан чыккан сөздөрү үч бөлүктөн турат. Биринчисинин сөздөрү дагы, мааниси дагы Аллаху таала тарабынан жиберилген. Бул сөздөр «аяти карима», толугу «Курани карим» деп аталат. «Силерге келген ар бир жакшы, пайдалуу нерсени Аллаху таала жиберет. Ар бир жаман зыяндуу нерсени өз напсиңер тилейт. Баарын Аллаху таала жаратып, жиберет» деген сөздөр- Ниса сүрөсүнүн 78-аяты. Экинчиси, сөздөрү Пайгамбар, мазмуну Аллаху таала тарабынан билдирилген сөздөр. Булар «хадиси кудси» деп аталат. «Напсиңерди душман деп билгиле, анткени, ал менин дагы душманым» деген сөздөр хадиси кудси болуп саналат. Бул душмандык напсини тыюу дегендикке жатат. Ал эми үчүнчүсү - сөздөрү дагы, мазмуну дагы Пайгамбарыбызга тийиштүү сөздөр. Булар «хадиси шериф» деп аталат. «Исламга баш ийген аял Бейиштик, напсине баш ийген аял - жамандык» деген сөз хадиси шариф болуп эсептелет. Хазрети Мухйиддин Араби «Мусамерат» китебинин биринчи томунда бул хадиси шарифти чечмелеген. Англис тыңчы хадистин башын жашырып, аягын гана билдирүүдө. Дүйнөдө бардык аялдар Исламдын аларга берген кадыр-барк, ырахат жана эркиндигин, ошондой эле, ажырашуу укугуна ээ экендиктерин билишсе, дароо мусулман болуп, бул диндин жайылуусу үчүн аракет кылышмак. Бирок, тилекке каршы, бул акыйкаттан кабарлары жок. Аллаху таала бардык адамдарга Ислам дининин нурдуу жолун туура үйрөнүүлөрүн насип кылсын!

отко сыйынуучуларды, Иракта вавилондорду, Осмон империясынын аймагында Атилла жана Чынгыз хан заманын эрдиктерин (жапайылыктарын) кайра жандандырып, мода абалына келтирүү керек. [Китепте бул маселеге байланыштуу узун тизме келтирилген эле].

2. Төмөнкү төрт нерсени жашыруун жана ачык түрдө жайыш керек: ичимдик, кумар, зинакорлук жана чочко эти [жана спорт клубдарынын арасындагы атаандаштыктар]. Муну жүзөгө ашыруу үчүн Ислам мамлекеттеринде өмүр сүргөн христиан, яхуди, отко сыйынуучу, буддист жана башка мусулман эмес диаспоралардан болушунча толук пайдалануу жана бул максатка кызмат кылып жаткандарга Колониялар министирлигинин бюджетинен мол каражат жумшоо керек. Ошол үчүн саясий топтордун жана спорттук уюмдардын көбөйүшүн, партиялар арасында жана спорт клубдарынын арасында жаңжалдарды чыгарабыз. Ошентип, алар бири-бири менен алпурушуп жүрүшүп диний китептерди окууга, динин үйрөнүүгө убакыт табышпайт. Тузагыбызга түшкөн адамдардын колу менен күнүмдүк саясый гезиттер, журналдарды чыгартабыз. Бул гезит-журналдарды окурмандардын алдында көп акча менен, атак-даңк менен баасын көтөрүп, бизге кызмат кыла турчу адамдарыбызды ошол элдин баатырындай кылып мактайбыз. Динине бекем жана ыйманы бүтүн болгон абройлуу инсандарын жамандап, каралап, эл алдында кадыр-баркын түшүрөбүз. Диний тарбия берүүнүн булагы болгон үй-бүлө мүчөлөрүн бузабыз. Ал үчүн спорт, күрөш, фитнес деген шылтоолор менен уят жерлери ачык кыз-жигиттердин сүрөттөрүн чыгарып, жаштарды зинакорлукка жана гомосексуализмге түртмөлөйбүз. Мусулмандардын турпатындагы исламий кулк-мүнөздү, исламий адептүүлүктү буза алсак Исламды дагы жойуу оңой болот. Бул ортодо мусулмандарды чочутуп

албоо үчүн көп мечиттерди салдырабыз. Бирок, ал жерлерге чыныгы мусулман аалым-устаздарын эмес биз тарбиялап жетилдирген миссионерлерди, мазхабсыз ишеними бузук адамдарды имам кылып шайлап коёбуз. Ибадаттарын христиандар сыяктуу музыка менен орундалган ритуалга айландыруу үчүн мечиттерге алгач микрофондорду, кийин «Исламий музыка» деген ат менен музыкалык аспаптарды, ырларды, радиолорду киргизебиз. Мечиттерди тузак катары пайдаланабыз. Мечитке тез барган жана аялдары Исламга ылайык кийинген мамлекет кызматкерлерин, аскер катарындагы офицерлерди тыңчыларыбыз аныктап, алардын жумуштан бошотулуусуна күч жумшайбыз. Ислам өкүмдөрүнө ылайык өскөн, намаздарын окуган жаштар университеттерге алынбайт, окуп жаткандарына болсо диплом алууларына тоскоол кылынат.

Секретатарь бул маалыматтарды сыр кылып бекем сактообузду, Нажддик Мухаммедден дагы жашыруубузду буюрду. Мен дагы бул жазган мемуарымды сотко тапшырып, элүү жыл өтпөстөн ачылбоосун осуят кылдым.

[Ушул жерде мусулмандардын билүүлөрү керек болгон маанилүү нерсе: Мечит жалгыз гана мунарасы жана куполасы бар имарат эмес, ичинде беш маал жамаат менен намаз окулган жер болуп саналат. Намаздан мурун да, кийин да мечитте жамаатка вааз айтуу жаиз. Вааз - Ахли сүннөт ишениминде болгон бир сүннит мусулмандын жамаатка бир гана Ахли сүннөт аалымдарынан биринин китебинен окуп же жатка билген бир маселесин түшүндүрүп, насыят кылуусу болуп саналат. Мазхабсыздардын, миссионерлердин, англис тыңчыларынын мечитте айтчу бузуку пикирлерин вааз деп атоого болбойт, ал ары барса конференция болуусу мүмкүн. Ал эми мечиттерде конференция берүү жана аны тыңдоо жаиз эмес, харам болот. Ахли сүннөт аалымдарынын ар

бир сөзү Курани карим жана хадиси шарифтердин тафсири, маанилери жана түшүндүрмөлөрү.]

3. Жихадга каршы күмөн туудуруу, анын белгилүү убакытка гана фарз болгондугу, эми болсо анын убактысы өтүп кеткендигине мусулмандарды ишендириш керек.

4. Шииттерден капырлардын нажис экендиги жөнүндө пикирди өчүрөсүңөр. Куранда: **«Өздөрүнө китеп берилгендердин жеген нерселери силер үчүн халал болгону сыяктуу силер жеген нерселер дагы аларга халал болот»[62], -** делгенин, Пайгамбардын Сафийа аттуу яхуди жана Мария аттуу христиан аялдары болгондугун, Пайгамбар аялынын ыплас, нажис эместигин айтсыңар.[63]

5. Мусулмандарга Пайгамбардын келүүдөгү максаты мусулмандар ойлогон Исламды эмес жалпы бир Аллахтан келген динди үстөм кылуу экендигин айтуу керек. Б.а., анын максаты яхудилик жана христиандык сыяктуу диндерди үстөм кылуу болуусу дагы мүмкүн экендигин, бир гана мусулмандар ойлогон Исламдын болуусу шарт эмес деген пикирди таратасың. Анын далили Куран ар бир диндин адамдарын да мусулман деп атайт. Мисалы, Юсуф пайгамбардын «Мени мусулман абалда өлтүр»[64], ал эми Ибрахим менен Исмаил

[62] Маида сүрөөсү, 5-аят.

[63] Тыңчы яхудий деп атаган Хазрети Сафийа мусулман болгон. Египеттик Мария болсо Пайгамбарыбыздын мубарек жубайыларынан эмес. Жарийа (күң) болчу. Ал дагы мусулмандыкты кабыл алды. Жаназа намазын Хазрети Омар (радыйаллаху анх) окуткан. Ахли сүннөт ишеними боюнча христиан аял жарийа дагы, жубай дагы болот. Шииттердин ишениминдегидей капырлардын өздөрү нажис эмес. Алардын ишеними болгон куфур нажис.

[64] Кайсы гана Пайгамбар болбосун Аллаху тааладан алып келген нерселерине ишенүү «Ыйман» деп аталат. Ыйман кылына турчу нерселер эки бөлүктөн турат: Бир гана ишениле турчу маалыматтар жана ишенүү менен бирге орундала турчу маалыматтар. Биринчи бөлүктөгү маалыматтар ыймандын негизи болуп, алар алтоо. Ар пайгамбар билдирген ыймандардын негиздери окшош. Азыркы кезде ислам душмандарынын «маданияттуу» деп суктанган бардык яхудилер менен христиандар илим тармагындагы, мамлекет кызматтарындагы таанымал мусулман эмес кишилердин бардыгы акыретке, б.а., өлгөндөн кийин тирилүүгө, Жаннат менен Жаханнамга ишенишет. Өздөрүн маданияттуу кылып көрсөткүсү келген дин таанoccurбаган наадандардын өздөрү суктанып аларга окшоого

Пайгамбарлардын да: **«Йа, Раббибиз, бизди өзүңө мусулман кыл жана урпагыбыздан мусулман үммөт чыгар»**[65]**,** Якуб пайгамбардын өз балдарына: **«Бир гана жана бир гана мусулман абалда өлгүлө»,**[66] - дегендиги бар.

6. Исламда чиркөө салуунун харам эмес экендигин, Пайгамбар жана халифалардын эч бири аларды кулатпагандыгын, тескерисинче, аларды урматтаганын жана Куранда: **«Аллах адамдардын бир бөлүгүн бир бөлүгү менен коргобогондо монастрлар, чиркөөлөр, бутканалар жана ичинде Аллахтын ысымы көп зикир кылынган мечиттер кулатылмак»**[67]**,** - дегенин Исламдын ибадатканаларга урмат көрсөткөнүн, аларды кыйратпагандыктарын, жыгып жаткандарга кедерги болгондугун көбүрөөк айтасың.

**7. «Яхудийлерди Араб жарым аралындан чыгаргыла»** жана **«Араб жарым аралында эки дин болбойт»** деген хадиси шарифтер тууралуу мусулмандарды шектендирген жана «Бул эки хадис чын болгондо пайгамбардын бири яхуди, дагы бири христиан аялы болмок эмес, жана да

---

аракет кылган ошол кишилерге окшоп ишенүүлөрү дагы керек эмеспи? Пайгамбарлардын билдирген диндери, б.а., буйруктары менен тыюу салган нерселери бирдей эмес. Ыйман келтирип, акыркы динге баш ийүүнү «Ислам» деп атайбыз. Диндердин өкүмдөрү ар түрдүү болгондон кийин ар пайгабардын мезгилиндеги исламдары дагы бирдей болгон эмес. Ар бир жаңы Расул келгенинде жаңы Исламийййат алып келишкен жана өзүнөн мурунку пайгамбарлар үгүт кылган исламдардын өкүмдөрүн жойгон. Акыркы пайгамбар болгон Мухаммед алейхиссаламдын алып келген Ислам Дини Кыяматка чейин уланат. Аллаху таала «Али Имран» сүрөсүнүн 19 жана 85 аяттарында яхудилерге, христиандарга эски диндерин таштоону буйрук кылат. Мухаммед алейхиссаламга моюн сунбагандардын Жаннатка кире албай тургандыктарын, Жаханнамда түбөлүк күйө тургандыктарын билдирет. Ибрахим, Исмаил жана Якуб пайгамбарлар өз мезгилдерине ылайыктуу Исламды түшүндүрүп, өз үммөттөрүнөн ошол динди талап кылды. Азыркы кезде ошол замандын ыйманы, мусулмандыгы, ибадат жайларына баруу сыяктуу амалдардын өкүмү жок, күчүн жоготкон. Бул тууралуу арапча «Ал-Анвар» китебинин акырында Зарканинин «Мавахиб» шархында кенен маалымат берилген. Жами-ул азхар медресеси устаздарынан Мухаммед Заркани Малики х. 1122 [м. 1710] – жылы кайтыш болгон.

[65] Бакара сүрөөсү, 128-аят.

[66] Бакара сүрөөсү, 132-аят.

[67] Хаж сүрөөсү, 40-аят.

Наджран христиандары менен келишим түзмөк эмес»[68], - деп айтасыңар.

8. Мусулмандарды ибадаттарына кедерги болууга аракет кылып, «Аллах адамдардын ибадаттарына муктаж эмес» деп аларды ибадаттарын орундоо маселесинде күмөнгө саласың.[69] Ажылык, жамаат менен намаз окуу сыяктуу мусулмандардын башын кошкон ибадаттардан ар түрдүү шылтоолорду айтып аларды суутасың. Дал ушундай мечиттердин, күмбөздөрдүн, медреселердин салынуусуна жана Каабанын оңдолуусуна да кедерги болууң керек.

9. Согушта душмандан олжо катары алынган мүлктөн беште биринин [хумус] аалымдарга берилиши тууралуу күмөн туудуруп жана анын соода менен эч байланышы жок экендигин айтасың. Кийин «Олжо [хумус] пайгамбарга, халифага берилет, аалымга берилбейт. Анткени, алардын акчалары көбөйсө үйлөрдү, имараттарды, мал жана бакчаларды сатып алышат» деп айтасың.

10. Мусулмандардын ишенимдерине (акыйдаларына) бидаттарды [динде жок жаңы нерселерди] кошуп, Исламды адамдарды артка тарткан, террор дини деп айыптайсың. Ислам мамлекеттеринин артта калгандыгын айтасың, ошол аркылуу мусулмандардын Ислам менен байланышын алсыратасың [Чындыгында мусулмандар дүйнөдөгү эң улуу маданияттарды куруп, эң чоң мамлекеттерди курушкан.

---

68 Тыңчы яхудий деп атаган Хазрети Сафие мусулман болгон. Египеттик Мария болсо, Пайгамбарыбыздын куттуу жубайыларынан эмес. Кызматчы эле. Ал дагы мусулмандыкты кабыл алды. Жаназа намазын Хазрети Умар (радыаллаху анх) окуткан. Ахли суннат көз-карашы боюнча христиан аял кызматчы дагы, жубай дагы болушу мүмкүн. Шииттердин ою сыяктуу, каапырлар нажс эмес, алардын ишеничтери нажс.

69 Тыңчы яхудий деп атаган Хазрети Сафие мусулман болгон. Египеттик Мария болсо, Пайгамбарыбыздын куттуу жубайыларынан эмес. Кызматчы эле. Ал дагы мусулмандыкты кабыл алды. Жаназа намазын Хазрети Умар (радыаллаху анх) окуткан. Ахли суннат көз-карашы боюнча христиан аял кызматчы дагы, жубай дагы болушу мүмкүн. Шииттердин ою сыяктуу, каапырлар нажс эмес, алардын ишеничтери нажс.

Диндерине болгон байланыштары азайган сайын алсырай беришти.]

11. Мына бул нерсе дагы өтө маанилүү! Балдарды өз аталарынан алыстатып, улуулардан диний тарбияларын алуудан куру калтырабыз. Аларды биз тарбиялайбыз. Анткени, балдар аталарынын тарбиясынан ажырагандан кийин акыйдадан, динден жана аалымдардан да кол үзүп калышат.

12. Мусулман аялдарын «Укуктарыңар жок, чүмкөлүп калгансыңар» деп ызалантып, жоолуктарын таштоого түртөсүңөр. Жоолук, хижаб диндин талабы эмес, ал Аббасиддер заманында пайда болгон адат деп аларды бузасыңар. «Адамдар Пайгамбардын аялдарын ачык көрүшчү жана аял бардык жумуштарга катышчу», - дейсиңер. Аялдарды хижабдан чечиндирип андан кийин эркектердин көздөрүн ойнотуп, экөөнүн ортосунда зинакорлук жасоого барганга чейин жарышасыңар. Мусулмандыкты жоюш үчүн ушул аракет өтө таасирлүү курал. Алгач муну мусулман эмес аялдарга жасатасың. Андан кийин мусулман аялдар өздөрүнөн өзү бузулуп, алардын кылгандарын кыла турган болушат.[70]

---

[70] Хижаб, б.а., оромол бардык диндерде парз болгон. Яхудилер жана христиандардын бүгүнкү өзгөртүлгөн диндеринде жана ибадатканаларында алиге чейин хижаптуу монах аялдарды көрүүгө болот. Исламдын алгачкы жылдарында хижаб аяттары келе электе аялдар оромол тагышкан эмес. Расулуллахтан билбегендерин сурап, үйрөнүшчү. Расулуллах бирөөнүн үйүнө барса аялдар ошол үйгө барып, анын сөздөрүн тыңдашып, анын билиминен пайдаланышчу. «Байдави» жана «Бухаринин» тафсир бабында мындай делет: Хижрадан үч жыл кийин «Ахзаб» жана дагы беш жылдан кийин «Нур» сүрөлөрүндөгү хижабга байланыштуу аяттар келип, аялдардын бөтөн эркектердин жанында отуруулары, алар менен сүйлөшүүлөрүнө тыюу салынды. Ошондон кийин Расулуллах аялдардын билбегендерин пайгамбар аялдарынан суроону буюрду. Капырлар хижаб аяттарынын кийин түшкөнүн, ошондон кийин аялдардын оронгондорун жашырып, мусулмандарды алдашат.

Расулуллахтын ыйык жубайы Умми Салама (радыйаллаху анха) мындай дейт: «Пайгамбардын аялы Маймуна менен (радыйаллаху анха) бирге Пайгамбарыбыздын жанында элек. Ибн Умми Мактум (радыйаллаху анх) деген бир киши уруксат алып ичкери кирди. Расулуллах алейхиссалам аны көрө салып бизге: «Парданын аркы жагына өткүлө», - деп буюрду. «Анын көзү көр эмеспи? Бизди көрбөйт го», - дедим. «Силер

дагы көрбөйсүңөрбү? Силер аны көрбөйсүңөрбү?» - деди. Б.а., анын көзү көр болгону менен силердин көзүңөр көр эмес деген. Бул хадиси шарифти Имам Ахмед, Тирмизи жана Абу Давуд (рахимахумуллаху таала) риваят кылган. Бул хадиси шарифтен түшүнүлө турчу нерсебиз эркектин бөтөн аялды кароосу харам болгондугу сыяктуу аялдын дагы бөтөн эркекти кароосу туура эмес. Мазхаб имамдарыбыз (рахимахумуллаху таала) ушул тууралуу башка хадиси шарифтерди айтып: «Аялдын бөтөн эркектердин аврат жерлерине кароолору харам болот», - дешти. «Аны кылуу оңой. Ушундай оңой болгон буйруктар менен тыйуулар «рухсат» деп аталат. Аялдын бөтөн эркектердин башын, чачтарын кароосу макрух. Андан сактануу оңой эмес. Оңой эмес нерселерди кылуу «Азимет» деп аталат. Эркектин аял үчүн аврат болгон жери – тизе менен киндик арасы», - деди. Карап отурсак Пайгамбарыбыздын аялдары (радыйаллаху таала анхунна) жана сахабалар (радыйаллаху анхум) азимет менен амал кылышып, рухсаттардан да сактанышчу. Исламды ичтен бузгусу келген зындыктар хижаб аяттары келе электе аялдардын хижаб кийбегендерин мисал кылышып, «Пайгамбар заманында аялдар антип жамынышкан эмес болчу. Хазрети Айша энебиз калааны башы ачык кыдырчу. Азыркыдай оромол менен жамынып алууну мусулмандарды артка тартуучулар, фыкых аалымдары ойлоп чыгарышкан», - дешип, ушул жалган калптарына элди ишендиргиле келишет.  Ал сөздөрдүн жалган жалаа экендигин жогорудагы хадиси шариф ачык көрсөтүп турат. Аллаху тааланын буйруктары менен тыйууларын толук жеткирген төрт хак мазхаб эркектердин аврат жерлерин, б.а., кароосу жана башкага көрсөтүүсү харам болгон дене мүчөлөрүн башка-башка түшүндүргөн. Ар мусулманга өзү карманган мазхабы көрсөткөн аврат жерин жабуусу фарз. Башкалардын аврат жерлерин кароосу – харам. «Ашиат-ул лемеат» китебинде жазылган хадиси шарифтерде: «Эркек эркектин, аял дагы аялдын аврат жерин карабасын!» - делинген. Ханафи мазхабында эркектин башка эркектерге, аялдын да өзгө аялдарга көрсөтпөөсү кажет болгон аврат жери – киндик менен тизе арасы. Аялдын бөтөн эркекке көрсөтпөөсү кажет болгон авраты – эки алаканы жана бетинен башка бардык денеси. Чачтары да аврат болуп саналат. Ал эми аялдардын аврат болуп саналган туш келген жерине шахватсыз кароо дагы  - харам.

«Бир аялды көрсөңөр дароо бетиңерди башка жакка бургула! Бир жолу көз түшүүсү күнөө болбосо да кайра кароо күнөө болот».

«Эй, Али! Саныңды ачпа! Өлүү же тирүү болсун эч кимдин санын караба!»

«Аврат жерин ачканга жана башкалардын аврат жерин караганга Аллах лаанат кылсын!

«Өзүн башка коомго окшоткусу келгендер ошолордон болот». Бул хадиси шариф кулк-мүнөзүн, иштерин же кийимин ислам душмандарына окшоткондордун алардын катарына кошула тургандыгынан кабар берүүдө. Капырлардын жийиркеничтүү салттарына «мода» деп суктангандар, харам иштерди «көркөм өнөр» жана харам иш кылгандарды «өнөрпоз» дегендер ушул хадиси шарифтен сабак алуулары керек.

«Кимйа-и саадет» китебинде: «Аялдар менен кыздардын башы, чачы, колу-буту ачык тышка чыгуулары харам болгону сыяктуу эле жука кооздолгон, тар, жыпар сүрүлгөн кийим кийип тышка чыгуусу дагы - харам. Мындай жүрүүлөрүнө уруксат берген эне-ата, күйөөсү жана агасы анын күнөө жана азаптарына орток болушат». Башкача айтканда, Тозокто бирге күйүшөт. Тообо кылышса кечирилишет. Аллаху таала тообо кылгандарды жакшы көрөт.

Мусулманмын деп айткан кишинин жасаган бардык иштери Исламга туура келүүсү керек. Эгер билбесе Ахли сүннөт аалымдарынан сурап же алардын китептеринен окуп үйрөнүүлөрү керек. Аткарган иши Исламга туура келбесе күнөөдөн кутула албайт. Күн сайын чын дилден тообо кылуусу керек. Тообо кылынган күнөө кечирилет. Тообо кылбагандар бул дүйнөдө же Тозок азабын тартышат, б.а., жазасын чегишет. Бул жазалар

13. Мечит имамдарынын фасык [күнөөкөр] экендигин айтып, бузуку экендиктери тууралуу кептерди таратып, алардын каталарын көзгө басып, ар мүмкүнчүлүктү кетирбей имамдар менен алардын аркасында намаз окуп жаткан жамааттарынын арасына иритки салып, кастык отун тутантып, жамаат менен намаз окууну унуттурасың.

14. Пайгамбардын заманында болбогон, бидат нерсе деп күмбөздөрдүн баарынын кулатылуусу керек деп айткыла. Айрыкча, пайгамбар, халифа, аалым жана олуялардын кабырларынын орду тууралуу чийелешкен карама-каршы маалыматтарды чыгарып, мусулмандарды зыярат кылууда күмөнгө түшүрүп, акыры күмбөздөргө зыяратка баруудан баш тарттырасыңар. «Пайгамбар энесинин жанына коюлган, Абу Бакр менен Омар Баки мазарлыгында жатат. Османдын кабыры белгисиз. Хусейиндин башы «Ханнанеге» коюлган. Денесинин көмүлгөн жери белгилүү эмес. «Казимиядагы» кабырлар – Пайгамбар урпагынан чыккан Казим жана Жаваддын кабырлары эмес, эки халифанын кабыры. Ал эми Тустагы Ахли Байттан чыккан Рызанын эмес Харундун кабыры. Самаррадагы – Аббасиддердин мазары. Ахли

китебибиздин ар кайсы жерлеринде түшүндүрүлгөн. Эркектердин жана аялдардын намазда жана башка бардык жерде жабуусу керек болгон жерлери «аврат» деп аталат. Аврат жерин ачуу же башка кишинин аврат жерин кароо харам болгондуктан, «Исламда аврат деген нерсе жок» деген адам капыр болот. Ижма [сөз бирдиги] жолу менен, б.а., төрт мазхабда тең аврат болуп эсептелген жерлерин ачууну, башкалардын да ушундай жерлерин кароону халал деп санаган, маани бербеген, б.а., азабынан коркпогон адам капыр болот. Аялдардын эркектер арасында авраттарын ачып жүрүүлөрү, эркектерге ыр айтып-ырдоолору жана мавлид окуулары мына ушуга жатат. Эркектердин сандары Ханбали мазхабында аврат болуп эсептелбейт.

Өзүн мусулманмын деп эсептеген ар бир адам ыймандын жана Исламдын шарттарын, төрт мазхабдын ижмасын, б.а., биз ооздон кабар берген фарздар менен харамдарын үйрөнүүгө, билүүгө, урматтоого тийиш. Билбеймин дегендик шылтоо эмес, бул билип туруп ишенбегендик менен бирдей болот. Аялдардын аврат жерлери төрт мазхабда тең - эки алакан (сырты менен) жана жүзүнөн башка бардык денеси. Ижма менен болбогон, б.а., калган үч мазхабда аврат саналбаган жерлерин ачкан адам капыр болбосо да өз мазхабы боюнча чоң күнөө кылган болот. Ханафи эркектердин сандарын ачып жүрүүлөрү ушуга мисал. Билбегенин үйрөнүү ар мусулманга фарз. Үйрөнгөндөн кийин билбей кылгандарына дароо тообо кылуу жана оронуу кажет.

Байттан чыккан Хади, Аскери, Махдинин кабыры эмес» деген баш айланткан кептерди таратасың. «Мусулман мамлекеттериндеги бардык мазарлар менен күмбөздөрдүн кулатылуусу фарз болгону сыяктуу Мадинадагы «Баки» мазаратын да жер менен жексен кылып тегиздеп таштоо керек», - деп үгүттөйсүң!

15. Сейийддердин Пайгамбар урпагынан чыккандыктары тууралуу адамдарды күмөнгө түшүрүү керек. Сейийд болбогон адамдарга кара жана жашыл түстүү селде кийгизип, чыныгы сейийддерди айырмалап турган атайын белгилерди жок кылуу керек. Ошентип, эл кимдин ким экенин айырмалай албай чыныгы сейийддерге тил тийгизе башташат. Эң оңойу: дин кызматкерлери менен сейийддердин селделерин чечтир, адамдар сейийд урпагын таба алышпасын жана дин кызматкерлерин да урматташпай турган болушсун.[71]

[71] Улуу аалым Сейийд Абдулхаким Арваси (рахметуллахи алейх) Стамбулда жазылган «Асхаб-ы кирам» китебинде мындай дейт: «Расулуллахтын мубарек кызы Хазрети Фатима менен анын кыяматка чейин боло турчу урпагынын бардыгы ахли байт (Пайгамбардын үй-бүлөсү) болуп саналат. Аларды кандай гана болбосун урматтоо, жакшы көрүү керек. Аларды жакшы көрүү, аларга жүрөк, дене жана мал-мүлк аркылуу көмөк, урмат көрсөтүү, укуктарын коргоо адамдын ыйман менен жан тапшыруусуна себеп болот. Сириянын Хама калаасында Пайгамбардын урпактарынын маселелерин гана караган атайын сейийддердин казылыгы бар эле. Мысырдагы Аббаси халифаларынын мезгилинде Хасандын (радыйаллаху таала анх) урпактарына «шериф» деген ат берилип, ак түстүү селде оронуулары, Ал эми Хусейиндин (радыйаллаху таала анх) урпактарына «сейийд» деген ат берилип, жашыл түстүү селде оронуулары тууралуу чечим кабыл алынган. Ушул таберик үй-бүлөдө дүйнөгө келген ар бир мубарек перзент эки күбөнүн алдында казылыкта тиркелчү. Осмон халифасы Султан Абдулхамид хан (рахметуллахи таала алейх) мезгилинде масон Рашид паша деген саткын Британдыктардын буйругу менен бул казылыктарды таркатып жиберген. Андан кийин мазхабсыз жана тексиз адамдар дагы сейийдбиз деп аталып кетип жатты. Жасалма кызылбаш (ажем) сейийддер дагы туш тарапка жайылышкан. «Фатава-и хадисийа» китебинде: Исламдын алгачкы жылдарында ахли байт Пайгамбар үй-бүлөсүнүн чыккан адамдардын бардыгы «шариф» делчү. Мисалы, «шариф-ул Аббаси», «шариф-ул Зайнали» деп чакырылчу. Фатимилер мамлекетинин султандары шиит эле. Алар бир гана Хасан менен Хусейиндин урпактарын «шериф» дей башташкан. Мысырдагы түркмөн султандарынан Ашраф Шабан бин Хусейн х.773 [м.1371] – жыл сейийддердин шерифтерден бир белги менен ажырап туруулары үчүн жашыл селде кийүүлөрүн буюрду. Бул адат ар элге тарап кетсе дагы шарият жагынан диний бир салмагы жок», - дейт. «Мират-и каинат» китебинде, «Мавахиб-и ладунийа»нын түркчө котормосунда жана Заркани шархында жетинчи максаттын үчүнчү бабында бул тууралуу кеңири маалымат берилген».

16. Шииттердин аза күтүү (траур) жерлеринин кулатылуусу фарз экендигин, анткени, Пайгамбар жана халифалар заманында болгон эмес деп адамдардын ал жерлерге кирүүлөрүнө тоскоолдук кылуу керек. Вааз берүүчүлөрдү азайтуу жана алар менен ошол аза күтүү жерлеринин ээлерине салыкты көбөйтүү керек.

17. Бардык мусулмандарга эгемендикти сүйүүнү шылтоо кылып, «ар ким каалаганын жасай алат. Амри бил маруф ва нахйи аниль-мункар жана Ислам өкүмдөрүн үйрөтүү фарз эмес дейсиң. [Чындыгында болсо Исламды үйрөнүү жана үйрөтүү – фарз. Мусулмандардын биринчи милдети.] Айрыкча, мына бул пикирди таратасың: «Христиандар өз диндерин карманышат. Эч ким эч кимдин жүрөгүнө кире албайт. Амри маруф ва нахйи-мункар [жакшылыкка чакырып, жамандыктан кайтаруу] – халифанын милдети, ага эч бир мусулман аралашпоосу керек».

18. Мусулмандардын көбөйүшүнө тоскоол болуу үчүн бала туу саны чектелип, бирден көп аялга үйлөнүүгө тыйуу салынат. Үйлөнүүгө кээ бир шарттар коюлат. Мисалы, арап ирандык менен, ирандык арап менен, түрк арап менен үйлөнсө болбойт дегендей шарт коюлушу керек.

19. Исламдын таралуусуна жана мусулман эместерге үйрөтүлүүсүнө тыйуу салынат. Ислам бир гана араптардын дини деген пикир таратылат. Курандын **«Ислам – сен үчүн жана коомуң үчүн бир зикир»** деген аяты мунун далили дегенди айтууга болот.

20. Кайрымдуулук мекемелеринин кызматтарын чектеп, аларды жеке адамдардан тартып алып мамлекетке өткөрүп жибериш керек. Акыры барып карапайым адамдардын өз каражаты менен мечит, медресе жана ушуларга окшош кайрымдуулук мекемелерин кура албай тургандай абалга келтирүү керек.

21. Мусулмандарды Куран тууралуу күмөнгө салып, ичинен аяттарды чыгарып же ашыкча сүйлөмдөрдү киргизип, өзгөртүлгөн бир нече Куран котормолорун даярдап: «Көрдүңөрбү? Куран бузулган. Бири-бирине дал келбейт. Бирөөндө бар аятты экинчисинде таба албайсың», - деп айтасың. Яхуди, христиан жана бардык гайри дин адамдардын (мусулман эместердин) беделин түшүрчү жана жихадды, амри маруф жана нахйи мункарды буюрган аяттарды Курандан чыгарып таштайсың.[72] Куранды башка тилдерге, мисалы: түрк, фарс, индус тилдерине которуп, Арап мамлекетинен башка жерлерде арапча окулуусуна кедерги болосуңар жана Арап мамлекеттеринен башка жерлерде «Азан», «Намаз», жана «Дубалардын» арап тилинде окулуусуна жол бербейсиңер.

Дал ошол сыяктуу хадистер тууралуу дагы мусулмандар күмөнгө салынышы керек. Куранга жасалуусу пландалган котормо, сыноо, өзгөртүүлөрдүн хадистерге дагы карата колдонулуулары керек.

Чындыгында мен окуп чыккан «Исламды кандай жыгабыз?» деген китеп өтө укмуш эле. Келечекте кыла турчу иштерим үчүн бул китеп теңдешсиз жол көрсөткүч

[72] Британиялыктар бул ниеттерине жете алышпады. Анткени, Курани каримди өзгөрүп бузулуудан Аллаху таала коргоп турат. Инжилди да сактаймын деп убада берген эмес. Ошондуктан, христиан ааламында ойдон чыгарылган, бири-бирине карама-каршы Инжилдер жазылды. Ошолорго дагы кылымдар бою далай өзгөртүүлөр киргизилди. Инжилде алгачкы өзгөртүүлөрдү Болюс [Павлос] аттуу бир яхуди кылган эле. Кийин ар кылымда, айрыкча, Константинополдо Рим императорлорунун алгачкылары Константиндин хижранын 325-жылы Никеяда [Изникте] уюштурган жыйналышына келген 318 поп эң чоң өзгөртүүлөрдү киргизип, христиандыкты түбү менен бузду. Хижраны 931, [м.1524] – жылы немис попу Лютер Мартин «протестант» сектасын курду. Римге папага баш ийген христиандар «католик» деп аталат. Католиктер менен протестанттардын бири-бирин кыруулары санкт Варфоломей түнү жана Шотландия кыргындары, инквизиция сотторундагы геноциддер христиан тарыхтарында кеңири жазылган. Хижранын 446, [м.1054]-жылы Константинопол патриги Михаэль Кироляриус Пападан бөлүнүп, «Ортодокс» [Православ] чиркөөсүн курду. 571-жылы өлгөн Якоб «Сурйани» сектасын, 405-жылы өлгөн Марон Сирияда «Марони» сектасын, Америкалык Чарльз Рассел 1872-жылы «Иегово күбөлөрү» сектасын курган.

болду. Секретарга китепти кайра берип жатып кубанычымды билдиргенимде мага: «Билип кой, сен бул тармакта жалгыз эмессиң. Сен кыла турчу иштерди кылууга көптөгөн адамдарыбыз бар. Бул ишти аткаруу үчүн бүгүнкү күнгө чейин министрлигибиз беш миңден ашык адамды жумуш менен камсыздады. Министрлик бул санды жүз миңге жеткирүүнү пландап жатат. Эгер тыңчыларыбыздын санын ушунчага жеткирсек мусулмандарды баш ийдирип, бардык Ислам мамлекеттерин колубузга түшүргөн болобуз», - деди.

Кийин секретарь мына муну айтты: «Министрлигибиздин бул программасынын ишке ашуусу үчүн эң көп дегенде бир кылымдык убакыт керек болот. Биз ал күндөрдү көрбөй турган болсок да сөзсүз түрдө балдарыбыз көрүшөт.» «Башканын эккенин жедим. Ошол үчүн мен дагы башкалар үчүн эгип жатам» деген сөз кандай учкул сөз. Британдыктар бул планды ишке ашырган кезде бардык христиан дүйнөсүн кубантып, ары аларды он эки кылымдык кыйынчылыктан куткарган болот.»

Секретарь сөздөрүн мындайча улантты: «Кылымдар бою уланып келген креттүү жортуулдарыбыз эч кандай пайда алып келбеди. Дал ошондой эле моңголдор [Чынгыз чабуулунда] да Исламдын тамырын үзүү үчүн бир нерсе кыла алды деп айта албайбыз. Анткени, алардын кылган иштери шашылыш, пландсыз болгон. Алар өздөрүнүн душмандыктарын билдирип ала турчу аскерий аракеттерди кылышкан. Ошол үчүн кыска убакытта алсырап, жеңилүү табышты. Азыр өкмөтүбүздүн ардактуу башчылары Исламды өтө бекем план жана узак сабырдуулук менен ичинен кулатууга аракет кылууда. Аскерий күч дагы колдонуубуз керек. Бирок, аны эң акырында, Исламды өз ичинен ыдыратып болгон соң бизге каршы күрөшүү үчүн баштары бирикпей тургандай абалга келген кезде колдонобуз.»

Секретарь сөздөрүн минтип аяктады: «Стамбулдагы өкүлдөрүбүз өтө акылдуу жана көрөгөч болушкан экен, биздин пландарыбызды дал орду менен ишке ашырышыптыр. Алар Мухаммедилердин арасына кирип, алардын балдары үчүн медреселерди ачышкан, чиркөөлөрдү салышкан. Алардын арасында ичимдикти, кумарды, күнөө иштерди [жана футбол командаларына бөлүнүүнү] өтө жогору даражада жайышыптыр. Ислам жаштарынын жүрөктөрүнө өз диндери тууралуу күмөн-шек, өз өкмөттөрүнө каршы душмандык жана нааразылык салууга аракет кылышыптыр. Ал эми мусулман эмирлердин, бийлердин, башчылардын жана өкмөт адамдарынын үйлөрүнө христиан аялдарды толтуруп, кулк-мүнөздөрүн бузууга тырышышкан экен. Биз дагы бардык мусулман элдеринде ушундай аракет кылып, алардын кайраттарын алсыратабыз, өз диндери менен байланыштарын үзөбүз, адамкерчилик сезимдерден четтетебиз, биримдик менен ынтымактарын жок кылабыз, катынпоз жана аракеч кылабыз. Кийин дароо согуш ачып, ал диндин тамырларын үзүп, көзүн тазалайбыз.»[73]

[73] Британдыктар Ислам динин кулатуу үчүн даярдаган жогорудагы 21 жобону эки чоң Ислам мамлекети болгон Индустан жана Осмон мамлекеттерин кулатуу үчүн ишке ашырышты. Индустанда «Ваххаби», «Кадийани», «Таблиги жамаат», «Жамаати Исламия» сыяктуу бузуку секталардын пайда болуусу үчүн ат салышты. Ушундайча мусулмандардын арасына иритки салып, кийин Британ армиясы Индустанды оппоңой басып алып, чоң Ислам мамлекетин жер бетинен жок кылды. Ислам аалымдарын жыйнап, зындандарда өлүмгө ташташты. Султанды болсо түрмөгө камап, эки баласын бырчалап салышкан. Канчалаган кылымдардан бери сакталып келген тарыхый мурастарды, нечендеген казыналарын тоноп, кемелер менен Лондонго ташышкан. Индустан султандарынан Шах Жихандын хижрий 1041 (м.1631) – жылы аялы Эржумент Бегум ханымдын Аградагы кабырынын үстүнө салдырган «Таж Махал» деген күмбөздүн дубалдарынан чыгарып уурдап кеткен алмаз, маржан, жакут сыяктуу баалуу таштардын орундары азыр ылай менен шыбалга абалда турат. Бул көрүнүштөр Британия империясынын жыркычтыгын дүнүйөгө көрсөтүп турат. Ушул уурдап алып кеткен байлыктарын азыркыга чейин Исламды жок кылуу амалдарында колдонуп жатышат. Бир Ислам акынынын айтканындай «Заалымдын зулумдугу болсо зулумдук көргөндөрдүн Аллахы бар!» Аллаху тааланын адилеттүлүгү үстөмдүк кылып, алар жазаларын Экинчи Дүйнөлүк Согушта тартышты. Немистердин Англияны басып алуусунан корккон англис байлары, чиркөө адамдары жана мамлекет, Колониялар министрлигинин кызматчылары бала-чакалары менен он миңдеген ислам душмандары кемелерге отуруп Америкага карай качып жатканда немистердин Граф фон

## Биринчи глава

## Жетинчи бөлүм

Биринчи сырдын даамын алгандан кийин экинчи сырды дагы угууга чыдамым кетип жатты. Акыры секретарь экинчи сырын дагы ачып берди. Экинчи сыр бир кылымдык убакыт ичинде Исламды жоюш максаты менен министрликте максатка жетиш үчүн эмгектенип жаткан жогорку даражалуу чиновниктер элүү беттен турган план жыйнагы эле. Бул пландар он төрт баптан турчу. Мусулмандардын колуна түшүп калуу кообунан сактанып, бекем купуя сакталган план төмөндөгүдөй.

---

Шпее деген эки согуш кемесинин таштаган магниттик миналары бул кемелерди чөгөрүп жиберди. Мусулмандардын канын ичкен заалымдар Атлантика океанында чөгүп өлүштү. Согуштан кийин Нью-Йорктогу БУУнун адам укуктары борборунун чыгарган чечими менен англистер бүткүл ааламдагы басып алган мамлекеттерин таштап чыгып кетүүгө мажбур болушту. Британияны «Улуу» кылып турган Колониялар министрлигинин кылымдар бою тоноп жаткан колония байлыктарынан кол үздү. Ошентип, англистер кичинекей Британ аралында кысылып калышты. Азык-түлүктөрү жана эң зарыл буюмдары дагы талон менен бериле турган болду. 1948-жылы Түркиянын куралдуу күчтөрүнүн башчысы генерал Салих Омуртак бир банкетте: «Ошол жылдары Лондонго расмий сапар менен баруума карабастан дасторкондорунан курсагым тоюп турган эмесмин. Кайтаарда Италияда макарон жеп курсак тойгузгамын» дегенин уккандыгым үчүн жазып жатам. Ошону айтып жатканда генералдын дал маңдайында отурган элем. Бул сөздөрү алиге чейин кулагыман кетпейт.

Сенауллах Дехлеви «Маида» сүрөсүнүн 82-аятынын тафсиринде мындай дейт: «Мухйисунна Хусейн Бегави хазирет христиандардын бардыгы мушрик эмес деген. Анткени, ширк – бир затта же адамда кудайлык касиеттер бар экендигине ишенип, ага сыйынганда, ибадат кылынганда болот. Мушриктер да яхудилер сыяктуу мусулмандардын айоосуз душманы. Алар мусулмандарды өлтүрүп, мечиттери менен мамлекеттерин кыйратышат.» Имам Раббани «рахметуллахи алейх» 3-том, 3-чү мектубунда мындай дейт: «Аллаху тааладан башка кез келген нерсеге табынып, ибадат кылган адам мушрик болот. Бир пайгамбардын динине моюн сунбаган адам дагы мушрик болуп саналат». Азыркы кезде дүйнөдөгү бардык христиандар Мухаммед алейхиссаламга ишенбегендиктери үчүн капыр болуп саналат. Алардын басымдуу көпчүлүгү «Иса - кудай» же «үч кудайдын бири» дегендиктери үчүн мушрик болушкан. Христиандардан бир гана «Иса – Аллахтын кулу жана пайгамбары» дегендер ахли китаб [китеби бар] капырлары болушат. Кандай болгондо да бардыгы Исламга жана мусулмандарга душмандык кылуудан кайтышпайт. Алардын душмандыктары менен чабуулдарын ар качан Британия империясынын мураскорлору башкарып келишүүдө.

Христиан попторунун 11-суроодон турган бир амал ойлоп таап, бүткүл Ислам ааламына таратып жаткандыктарын х.1412 (м.1992)-жылы кабар алдык. Бангладештеги Ислам аалымдары аларга жооп жазып, попторду шерменде кылышыптыр. Стамбулдагы «Хакикат Китеп Үйү» басмасы ушул жоопторду «эль-Эказиб-ул-Жадида-тул-христианиййа» аттуу китеп аркылуу бүткүл дүйнөгө таратууда.

1. Бухараны, Тажикстанды, Арменияны, Хорасан жана ошолордун тегерегин колониялаштыруу үчүн орус падышасы менен жакшы биримдик куруп, өз ара жардам келишимин түзүү керек. Ошону менен катар Россия менен чек аралаш түркий мамлекеттерди басып алыш үчүн дагы орустар менен келишим түзүүбүз зарыл.

2. Ислам дүйнөсүн ичтен дагы, сырттан дагы кулатуу үчүн Франция жана Россия менен орток иш чараларды уюштурушубуз зарыл.

3. Түрк жана Иран өкмөттөрүнүн арасына жаңжал салып, эки жакка тең улутчулдук жана уруучулдук пикирлерди жайыш керек. Айрыкча, кошуна турган бардык мусулман тайпалар, улуттар менен элдер ортосунда фитна менен душмандык салуубуз керек. Бардык бузук секталарды, жок болуп кеткендерин да кайра жандандырып, бири-бирине каршы чыгаруу керек.

4. Ислам өлкөлөрүнүн кээ бир аймактарын мусулман эместердин бийлигине берүү керек. Мисалы, Мединаны яхудилерге, Александрияны христиандарга, Имара калаасын Саибдерге, Керманшыхты Алини кудай даражасына чыгарган нусайрилерге, Мусул калаасын язидилерге, Иран булуңун индустарга, Траблусту дурзилерге, Карс калаасын армяндар менен алевилерге, Маскад аймагын харижилерге берүү керек. Кийин буларды акча, курал-жарак жана зарыл маалыматтар менен камсыздоо керек. Ислам толугу менен кулап жок болгонго чейин алардын жер көлөмүн улам кеңейтип отуруу керек.

5. Мусулман Осмондук жана Иран жерлерин мүмкүн болушунча бири-бири менен эч түшүнүшө албай туругудай майда мамлекеттерге бөлүп таштоону пландоо керек. Индустандын азыркы абалы сыяктуу. Анткени, «бөлүп ал дагы башкара бер» деген саясат бар.

6. Ислам үстөмдүк кылган жерлерде өзгөртүлгөн дин жана секталарды куруп, ортого чыгаруу кажет. Курган ар бир жаңы динди бир мамлекеттин калкынын кумар-каалоолоруна, көнүмүш адаттарына төп келүүсү үчүн өтө митаам пландарды уюштуруубуз керек. Шииттик үстөмдүк кылган жерлерде төрт түрдүү динди чыгарабыз:

1. Хусейинди кудай ордуна коюп ага сыйына турган.
2. Жафери Садыкты кудай кылып ага сыйынган.
3. Махдини кудай кылып ага сыйынган.
4. Али Рызаны кудай кылып ага сыйынган дин.

Биринчиси Кербалада, экинчиси Исфаканда, үчүнчүсү Самаррада, ал эми төртүнчүсү Хорасанда үгүттөлөт. Ошондой эле сунниттердин төрт мазхабын бири-биринен бөлүп төрт көз карандысыз динге айландыруубуз керек. Буларды жүзөгө ашыргандан кийин Нажда жаңы Ислам сектасын түзүп ортолорунда кандуу жаңжалдарды чыгарышыбыз керек. Төрт мазхабдын бири-бирин бир тууган деп атаган туура китептерин курутабыз, ошондо ар кайсынысы өздөрүн гана мусулманбыз деп эсептеп, калгандарын өлтүрүлүшү керек деген капыр деп санашат.

7. Зинакордук, гомосексуализм, шарап жана кумар аркылуу мусулмандардын арасына фитна жана уятсыздык уругун эгебиз. Ал үчүн бул мамлекеттерде өмүр сүргөн мусулман эместерден пайдаланабыз. Ошолордон ушул максатты ишке ашыруу үчүн күчтүү бир армия куруубуз керек.

8. Ислам өлкөлөрүндө бузуку лидерлер менен заалым аскер башчыларын даярдоого, алардын өкмөттүн жогорку баскычына отургузуу аркылуу Исламга баш ийүүнү четке кага урчу мыйзамдарды чыгарууга катуу көңүл бөлүү керек. Аларды колдонуп, Колония министрлигибиздин кыл дегенин кылып, кылба дегенин кылбай турчу абалга жеткирүүбүз

керек. Ушундай жолдо менен өзүбүзгө баш ийдирген өкмөт башчылар аркылуу мусулмандарга жана ислам мамлекеттерине каалаган нерселерибизди мыйзамдардын күчү менен мажбурлап орундатабыз. Исламга моюн сунууну кылмыш, ибадат кылуунун артта калуучуулк, эскичилдик даражасына чейин түшүрүп ташташыбыз керек. Ал үчүн кээ бир тыңчыларыбызды сыртынан мусулман, диндар сыяктуу кылып, каалаганыбызды кылдыруу үчүн жогорку деңгээлдеги кызматтарга отургузуубуз керек.[74]

9. Мүмкүн болушунча арап тилинин үйрөтүлүүсүнө каршы чыккыла. Арап тилинен башка тилдерди, мисалы, фарс тилинин, күртчө жана пуштун тилдеринин колдонулуу чөйрөлөрүн кеңейтүү керек. Ал эми арап элдеринде чет тилдерин өркүндөтүп, Куран жана сүннөттүн тили болгон адабий Курайш арапчасын жок кылуу үчүн аймактык диалектилерди мамлекеттик тил деңгээлине көтөрүүбүз керек.

10. Мусулман элдердин мамлекеттик кызматкерлеринин жанына өз тыңчыларыбызды жайгаштырып, ошолор аркылуу министрлигибиздин муктаждыктарын камсыздоо үчүн аларды мамлекет адамдарынын кеңейшчиси даражасына жеткирүүбүз керек. Бул иштин эң оңой жолу кул соодасы болуп саналат: кул менен күң кылып жиберген тыңчыларды алгач жакшылап тарбиялап жетилдиребиз. Кийин мусулман мамлекет кызматкерлеринин жандарына, мисалы, алардын балдарына, аялдарына жана алардын жакшы көргөн адамдарына сатуубуз керек. Биз саткан бул кулдар ошол аркылуу мамлекет адамдарына жакындаган болот. Алардын энелери, тарбиячылары болуп, билериктин билекти курчаганындай бир күнү мамлекет адамдарын да курчап алат.

[74] Британиялыктар бул иш чараларында ийгиликке жетишти. Мустафа Решид Паша, Али Паша жана Талат Паша сыяктуу масондорду, яхудий жана армяндардан чыккан теги жокторду өкмөт башына алып келишти. Абдуллах Жавдат, Муса Казым, Зийа Гөкалп жана Абдух сыяктуу масондорго динди чечмелеттиришти.

11. Миссионерликтин аймагын кеңейтип, коомдун ар тепкичине жана ар кесиптик тармагына, айрыкча, дарыгер, инженер, эсепчи ж.б., сыяктуу адистиктерге киргизүүбүз керек. Ислам мамлекеттеринде чиркөө, мектеп, оорукана, китепкана жана кайрымдуулук орундарынын атын жамынып христиандыкты үгүттөө борборлорун ачып жана аларды ислам мамлекеттерин түпкүр аймактарына чейин жайып жиберишибиз керек. Миллиондогон христиан китептерин бекер таратуубуз керек. Ислам тарыхынын жанында христиан тарыхын, мамлекеттер укугун да таратуубуз керек. Ал жерлердеги чиркөө жана монастрлардын кызматкерлери кейпинде тыңчыларыбызды жайгаштыруубуз керек. Аларды далдал кылып колдонуп, мусулмандар арасында христиандык аракеттерге башчылык кылууларын камсыздашыбыз керек. Алар мусулмандардын бардык иш-аракеттери менен пикирлерин үйрөнүп, бизди кабардар кылып туруулары керек. Ислам тарыхын бузуп-өзгөртө турчу жана мусулмандардын ал-ахыбалдары менен диндерин жакшылап үйрөнгөндөн кийин алардын бардык китептерин бузуп бурмалай турган, Ислам илимдерин жок кыла турган профессор, илимпоз, илим изилдөөчү сыяктуулардын атын жамынып, теги христиандардан куралган чоң христиан армиясын куруубуз керек.

12. Кыз-эркек дебей, бардык мусулман жаштарынын башын айлантып, Ислам динине карата ишеничин күмөнгө учуратышыбыз керек. Мектеп, китеп [спорттук клубдар, кинотеатр, телеберүүлөр] жана бул тармактарда таалим алган адистер аркылуу алардын адеп-ахлакын бузушубуз зарыл. Яхудий, христиан жана мусулман болбогон бардык жаштарды тузак катары пайдалануу максатында жашыруун уюмдарды ачуубуз керек.

13. Кубатын азайтып, биримдигин жок кылуу максатында ич ара салгылашуу жана карама-каршылыктарды жүйөлөп,

өз ара же мусулман эместер менен дайыма жаңжал абалында болууларын камсыздообуз керек. Ошондо күчтөрү азайып, биригүү менен өнүгүүгө мүмкүндүктөрү болбойт. Ой жүгүртүү өзгөчөлүктөрү жана экономикалык булактары жок болсун. Жаш жана аракетчил болгондору жок болсун. Ырахаттык жана тынчтык ордун төңкөрүлүштөр ээлесин.

14. Мусулмандардын экономикасын алсыратып, киреше булактары менен дыйканчылык жерлерин курутабыз, суу дамбалары кыйратылып, өзөндөрдөрдү соолутабыз. Адамдарды намаз окууну, эмгек кылууну жек көрө тургудай жана жалкоолукту жактай тургудай кылып тарбиялоо керек. Жалкоолор үчүн оюн оруңдарын ачабыз. Алардын баштарын бириктире турчу наркотика жана спирт ичимдиктери кеңири таратылат. [Бул жазылган баптар өтө мыкты сүрөттөр жана схемалар менен түшүндүрүлгөн эле. Британдыктар ушул он төрт баптын жардамы менен эбегейсиз Осмон мамлекетин ичинен жыгышты. Жаңы курган мамлекеттеринин башкаруусун шотланд масондорунун колдоруна карматышты. Алар дагы Британдык Колониялар министрлигинин ушул он төрт бабын өздөрүнө устав кылып алып, Исламга кол салууларын азыркы күнгө чейин улантып келе жатышат.]

Мага ушул мыкты материалдын көчүрмөсүн бергени үчүн секретарга рахмат айттым.

Лондондо дагы бир ай турган соң кайрадан Нажддык Мухаммед менен жолугуу максатында Иракка жол тартуум тууралуу министирликтен буйрук алдым. Сапарга аттанып жатканымда катчы мага төмөнкүдөй деди:

- Нажддик Мухаммедге байланыштуу кандайдыр бир кемчилик кылып койбо! Тыңчылар жиберген рапорттон баамдалгандай Нажддик Мухаммед курган пландарыбызды ишке ашырууда пайдаланыла турчу өтө ылайыктуу акмак адам.

Аны менен ачык сүйлөш! Исфахандагы агентибиз аны менен ачык баарлашыптыр. Каалоолорубузду бир шарт менен кабыл алыптыр. Анын койгон шарты мындай: ал өзүүнүн революциячыл пикир-көзкараштарын эл ичинде жарыялоону баштаган кезинде ага каршы чабуул жасоолору мүмкүн болгон мамлекет кызматкерлери менен ислам аалымдарынан аны коргоо үчүн жетишерлик даражада акча жана курал-жарак менен камсыздообузду, ошондой эле туулуп өскөн жеринде ага кичине болсо да бийлик куруп берүүбүздү талап кылып жатат. Министрлик анын шартын кабыл кылды», - деди.

Бул кабарды укканымда кубанычыман төбөм көккө жетти. Секретардан бул маселе боюнча эмне кылуум керек экендигин сурадым. «Нажддик Мухаммеддин халифат ичинде ишке ашыруусу үчүн министрлигибиз мына мындай план даярдады», - деп жооп берди. Ал мындай:

1. Бардык мусулмандарды капыр деп фарва берип, аларды өлтүрүүнүн, мал-мүлкүн тартып алуунун, эркектерин кул, аялдарын күң кылып кул базарына сатуунун халал экендигин айтат.

2. Мүмкүн болсо Каабанын бут экендиги тууралуу фатва чыгарып, аны кулатуу зарыл экендигин айтат[75]. Ажылык ибадатын жок кылыш үчүн чөлдөгү урууларды келген ажыларга кол салып, мал-мүлктөрүн колдорунан тартып алууга жана өлтүрүүгө үндөйт.

3. Мусулмандарды халифага моюн сунуудан баш тарттырууга аракет кылат. Аларды халифага каршы көтөрүлүш кылууга үндөйт жана бул үчүн куралдуу

---

[75] Сыйынып, баш ийип сажда кылып, бардык нерсе өзүнөн гана тиленген айкелдер бут деп аталат. Мусулмандар Кааба үчүн сажда кылышпайт. Каабага карап Аллаху таалага сажда кылышат. Каабага бет маңдай гана туруп Аллаху таалага сажда кылышат. Ар бир намазда Каабага карай сажда кылган соң, «Фатиха» сүрөсүн окушат. Бул сүрөдө: «Эй! Ааламдардын жалгыз [бир] болгон Раббиси! Биз Сага гана ибадат кылабыз. Бардык нерсени Сенден гана тилейбиз», - делүүдө.

аскерлер даярдайт. Ар себеп менен алардын Хижаз алдыңкы катардагылары менен согушууларынын жана алардын күчүн алсыратуу зарыл экендигин айтат.

4. Мекке, Медина жана башка Ислам шаарларында жайгашкан бардык күмбөз, мунара жана ыйык деп эсептелген жерлеринин бут жана ширк экендиктерин айтып, жыгылуусу керек экендигин жарыялайт. Мүмкүн болушунча Мухаммед Пайгамбарга, Халифаларына жана бардык мазхаб улуктарына акаарат кылынуусуна себепчи болот.

5. Ислам мамлекеттеринде мүмкүн болушунча төңкөрүш, зулумду жана анархиянын орун алуусун камсыздайт.

6. Хадистерде болгон сыяктуу, кошумча жана кемитүүлөр аркылуу бурмаланган Куран басып жарыялоого аракет кылат[76].

Катчы жогорудагы алты жободон турган планды баяндаган соң мындай деди:

- «Бул чоң программа сени коркутпасын. Анткени, милдетибиз - Исламды жок кылуу уруктарын себүү. Бул ишти акырына чыгара турган урпактар келет. Англия өкмөтү сабыр кылып, акырындан илгерилөөгө көнгөн. Улуу жана укмуштуу Ислам ыңкылабын ишке ашырган Мухаммед Пайгамбар дагы карапайым адам эмес беле? Ошентип, биздин Нажддик Мухаммед дагы Мухаммед Пайгамбар сыяктуу бул ыңкылаптарыбызды ишке ашырууга сөз берди.

Бир нече күндөн кийин министр жана секретардан уруксат алып, үй-бүлөм, жоро-жолдошторум менен коштоштум. Басрага жол тарттым. Үйдөн чыгып бара жатканымда кичинекей уулум «Ата! Үйгө тез кайт?» - деди. Көздөрүм

[76] Белгилүү жана абыройлуу китептердеги хадис-и шарифтерде кошумча жана кемчилик бар деп айтуу өтө чоң жалаа. Миңдеген хадис аалымдарынын хадиси шарифтерди кандайча жыйнагандыктарын окуп үйрөнгөн адам мындай ыплас жалгандарды айта албайт жана мындай жалгандарга эч качан ишенбейт.

жашылданды. Толгоолорумду жубайымдан жашыра албадым. Кыйын сапардан соң акыры түн ичинде Басрага жеттим. Абдуррызанын үйүнө барып ойготтум. Мени көрүп аябай сүйүндү, коноктоду. Бул жакта түнөдүм. Эртең менен: «Нажддик Мухаммед келип кетти жана сага мына бул катты таштады», - деди. Катты окудум. Туулган жери Нажлга кайткандыгы тууралуу кабар берип, дарегин жазыптыр. Мен дароо ал жакты карай жол тарттым. Өтө машакаттуу сапардын акырында ал жерге жеттим. Нажддик Мухаммед үйүндө экен. Абдан арыктаптыр, бирок, ага айтканым жок, кийин үйлөнгөндүгүн уктум.

Биз өз арабызда мен анын кулу экенимди, анын мени бир жерге жибергенин жана ишим бүткөн соң кайканымды айтабыз деп макулдаштык, мени ушундайча таанытты.

Нажддик Мухаммеддин жанында эки жыл турдум. Анын дааватын жарыялоо үчүн атайын программа даярдадык. Акыры хижри 1143 [м.1730] –жылы аны чечкиндүүлүккө көндүрдүм. Ал болсо өзүнө бир нече демөөрчү топтогон соң, жакындарына дааватын баяндады. Күн өткөн сайын чакырык жүргүзгөн чөйрөсүн кеңейтти. Аны коргоо максатында киши жалдадым. Аларга каалашынча акча жана мүлк бердим. Нажддик Мухаммеддин душмандары ага зыян бере турчу кезде жан сакчыларын күчтөндүрүп турчумун. Дааватынын аймагы кеңейген сайын каршылаштары көбөйүп жатты. Ага көп каршылык уланып, суроолорго жооп бере албай үмүтсүздүккө түшкөн кездеринде ага кайрат берип жаттым. Ага: «Эй, Мухаммед, уккунуң! Пайгамбарыбыз сенден алда кайда көп кыйынчылык тартпады беле! Бисесиң го, бул ыйык иш, бул абырой жолу. Ар ыңкылапчы сыяктуу сен дагы бираз машакаттарга чыдашың керек!» - дечүмүн.

Биз кези келер менен душмандын чабуулуна туш келип калуубуз мүмкүн эле. Ошондуктан, анын душмандарынын

артына жалдап алган тыңчыларымды түшүрүп алдым. Душмандары ага зыян бере турган болсо алар мага кабарлашчу, мен болсо анын алдын алчумун. Бир жолу аны душмандары өлтүрмөкчү болушууда деген кабар келди. Дароо алардын максаттарына бөгөт коюш үчүн керектүү чараларды көрдүм. Анын жактоочулары Мухаммедге кол салгылары келгенин уккан кезде аларды жек көрө башташты. Ошентип, өздөрү казган орго өздөрү түшүштү.

Нажддик Мухаммед пландын алты бабын тең орундай тургандыгына убада берип: «Азырынча булардын бир бөлүгүн гана жасап бере аламын», - деди. Бул сөзү да туура эле. Ал кезде бардыгын орундоо мүмкүн эмес эле.

Каабанын кулатылуусун өтө кыйын иш деп эсептечү. Айрыкча, анын бут экендигин жарыялоодон өтө тартынчу. Өзгөртүлгөн Курандын нускаларын даярдап таратуудан дагы баш тартты. Бул жагынан Меккеде шарифтерден [Пайгамбар урпагынан чыккан эмирлер] жана Стамбулдагы өкмөттөн катуу коркчу. Мага: «Бул эки маселени калкка айта турган болсок Стамбулдагы өкмөт үстүбүзгө өтө күчтүү армия жиберүүдөн дагы баш тартпайт», - деди. Анын айткандарына макул болдум. Анткени, туура айтып жаткан эле. Бул эки маселени ачыкка чыгарууга мезгил жана убакыт төп келгидей эмес эле.

Бир нече жылдан кийин Колониялар министирлиги биздин катарыбызга Дариййа аймагынын эмири Мухаммед бин Саудду дагы кошууга үлгүрдү. Мага ошону кабарлоо жана эки Мухаммеддин ортосуна махабат, достук, түшүнүүчүлүк орнотуу милдети мага жүктөлгөнүн айтуу үчүн Лондондон бир киши келди. Биз мусулмандардын жүрөктөрүн жана ишенимдерин ээлөө үчүн Нажддик Мухаммедди, ал эми саясый жолдон ээлеп алуу үчүн Мухаммед бин Саудду

пайдаландык. Динге таянган мамлекеттер алда канча узак өмүрлүү, көп элдүү жана күчтүү болуп келгендигин тарых далилдеген.

Ошентип, улам барган сайын кубаттанып отурдук. **Дариййа** калаасын мамлекетибиздин борбору, астанасы деп белгиледик. Ал эми мамлекеттик дин катары жаңы **«ВАХХАБИ»** динин орноттук. Лондондогу Колониялар министрлигибиз купуя түрдө жаңы ваххаби мамлекетин колдоп, материалдык жактан камсыздап турду. Жаңы өкмөт мамлекет кызматына арап тилин жана чөлдүн аскерий тактикаларын мыкты билген он бир англис офицерин кул катары сатып алды. Пландарды ушул офицерлер менен бирге отуруп жасачубуз. Бул арада эки Мухаммед тең биз көрсөтүп берген жол менен жүрүүнү уланта берди. Министрликтин атайын буйругу болбогон кездерде жолубузда чыккан маселелерди биз өзүбүз чеччүбүз.

Биз, Бритaн тыңчылары, бардыгыбыз бедуин арап тайпаларынын кыздарына үйлөнүп алдык. Мусулман кыздын күйөөсүнө катуу берилүүлөрү бизге абдан жакты. Азырынча жумуштарыбыз жакшы жүрүп жатат.

**Эскертүү:** Бул китепти кунт коюп окуп чыккан адам Исламдын эң чоң душманы Улуу Британия империясы болгонун түшүнүп, азыр бүткүл дүйнөдөгү мусулмандарга чабуул жасап жаткан ваххабиликти ошолор кургандыгын жана колдоп жаткандыгын жакшылап билип алат. Билими, акылы, ар-намысы бар англистер дагы өз өкмөттөрүнүн ушул душмандыктарынан жийиркенишет.

Ар мусулман мамлекеттеринде пайда болгон мазхабсыздардын ваххабиликти жайып жүргөндүктөрүн угуп жүрөбүз. Жада калса, ушул **«Хемфердин моюндоолору»** китебин дагы бирөөнүн ойдон чыгарып жаза салганын айтып

жүргөндөр дагы кездешет. Бирок, колдорунда бул сөздөрүн тастыктай алгыдай эч бир далилдери жок. Ваххабилердин китептерин окуп, алардын чыныгы жүздөрүн, негизги максаттарын жакшы түшүнгөн улуу Ислам аалымы Хабиб Алеви бин Ахмед Хаддад **«Мисбах-ул-энам»** атуу китебинде Британдыктарга сатылган Мухаммед бин Абдулваххабдын Хемфер менен бирге даярдаган пас, арам ойлуу «даават»ына бекем далилдер менен жоопторду жазган. Хижранын 1216 [м.1801]-жылы жазылган бул китеп х.1416 [м.1995]-жылы **«Hakikat Kitabevi»** басмаканасында басылып, бардык мусулман элдерине жиберилип жатат. Ислам душмандары канчалык аракет кылышса кылышсын чыгыны мусулман болгон Ахли сүннөттү жок кыла алышпайт, тескерисинче, өздөрү жок болуп кетишет. Анткени, Аллаху таала «Исра» сүрөсүнүн 81-аятында бузук жолдо болгондордун бир күнү чыгатургандыктарын, бирок, алар хак жолду кармангандардын алдында жеңилип, жоголуп кете тургандыктары тууралуу сүйүнчү берген.

## Экинчи глава

## Колонизаторлордун Ислам душмандыгы

Британ агентинин биринчи бөлүмдө айтылган моюндоолорун окугандар европалык колонозаторлордун дүйнөдөгү мусулмандарга кандай зулумдуктарды пландагандыктары жөнүндө бираз маалыматка ээ болушат. Төмөндө Британ империясынын Колониялар министрлиги тарабынан тыңчыларга берген буйруктарынын дүйнө мусулмандары үстүндө кандай ишке ашырылгандыгы жана миссионерлердин аракеттерин кыскача баяндайбыз.

Британдыктар көйрөң жана текебер мүнөздүү келешет. Алар өз эли менен өлкөсүн канчалык урматтаса башка адамдар менен алардын өлкөлөрүн ошончолук төмөн санашат.

Алар адамдарды үч топко бөлүшөт: биринчи топко өз улуттары кирет. Алар Кудайдын адам кылып жараткан эң мыкты жаратылышы бизбиз деп айтышат. Экинчи топко ак түстүү европалыктар менен америкалыктар кирет. Аларды дагы башкалардан урмат көрүүгө укутары бар болушу мүмкүн деп эсептешет. Үчүнчү топко биринчи менен экинчи топтун сыртындагы калган бардык адамдар кирет. Булар адамдар менен айбанат ортосундагы макулуктар. Алар урматка ылайыктуу эмес, о.э., эгемендик, боштондук, мекен деген нерселер аларга тийиштүү эмес деп эсептешет. Бул топко кирген адамсымалдар айрыкча Британия империясы тарабынан башкарылуу үчүн жаратылган имиш.

Англистер өзгөлөргө ушул жагынан карагандыктан колонияга айландырган жерлерде жергиликтүү калктар менен аралашып бирге өмүр сүрүшпөйт. Алардын колонияларында англистерге гана арналган жеке клубдар, казинолор, ресторандар, мончолор, жада калса, дүкөндөр дагы бар. Жергиликтүү калк бул жерлерге кире алышпайт.

20-кылымдын башында Индияга жүргүзгөн сапарлары менен белгилүү француз журналист Марсель Перно **(Marcelle Perneau)** «Индустан саякатнамасы» китебинде мындай дейт: «Европада абыройлуу болгон, жада калса, айрым университеттер тарабынан профессор наамы берилген индус аалымына Индиядагы бир англис клубунда жолугушууга сөз бергем. Ал адам келиптир, бирок, англиялыктар анын атагын дагы көзгө илбей, киргизбей коюшуптур. Ал жакта суранып жатып араң аны менен клубда жолугуштум».

Англиялыктар өздөрүнөн тышкары кишилерге айбанга кылбаган мамиле жасашкан.

Эң чоң колониясы болуп, кылымдардан бери мыкаачылык менен зулумдук жасалып келген Индустандын Амритсар калаасында [м.1919-жылы] бир күнү диний ритуал себеби менен жыйналган индустар велосипед менен кыдырып жүргөн бир анлглис миссионер аялга таазим кылышпайт. Миссионер аял Англис башкармалыгына барып, генерал Реджинальд Диерге **(Reginald Dyer)** даттанат. Генерал дароо аскерлерине буйрук берип, сыйынуу жайында жыйналып тургандарга ок жаадырат, натыйжада он мүнөттүн ичинде жети жүз киши өлөт. Ал эми миңден ашуун киши жарадар болот. Генерал муну менен гана жетинип калбастан, элди үч күн мал сыңары жөргөлөтөт. Бул окуя Лондонго даттануу иретинде жиберилет. Өкмөт териштирүү жүргүзүүнү буюрат.

Териштирүү үчүн Индияга келген текшерүүчү куралсыз элге ок жаадыруунун себебин сураганда, генерал: «Бул жердин аскер башчысы менмин жана куралдуу күчтөрдүн качан колдонулаарын мен чечем. Курал колдонуу керек экендиги канаатына бардым жана буйрук бердим», - деп жооп кайтарды. Текшерүүчү: «Болуптур, ал эми элди жөрмөлөтүүңүздүн себеби эмне?» - деп сурады. Генерал: «Индустардын айрымдары теңирлерине сыйынып, жер

чөгүп соймолошот. Буларга бир англис айымы индус теңири сыяктуу ыйык жана ага карата каяша айтуу эмес сыйынуу керек экендигин көрсөтүү максатында буюрдум», - дейт. Текшерүүчү эл соода кылуу үчүн тышка чыгууга мажбур экендигин айтканда, генерал: «Эгер алар адам болгондо тизелеп эмгектеп жүрүшмөк эмес. Алардын үйлөрү бири-бирине иин тирешип жабышып турат. Жазы чатырлары бар. Алар чатырда адам сыяктуу жүргөн болоо эле», - деп сөзүн кесип таштайт.

Генералдын бул сөздөрү Англияда басма сөз беттеринде чыкканда ага баатырдык берилген. [Дьер Реджинальд Эдвард Гарри 1864-жылы (х.1281) туулуп, 1927-жылы (х.1346) Англияда өлдү. Дүйнө тарыхында 13-апрель 1919-ж. Амритсар шаарында Британ зулумуна каршы келип чыккан окуяларды бастырууда шаарды «кан көлүнө» айландырган генерал катары аты калды. Индиянын ар тарабында англиялыктарга каршы көптөгөн митингтер уюштурулганынан улам кызматынан алынып, отставкага чыкты. Бирок, Англия лорддор палатасы аны мактоо менен, колдоо көрсөтүү керек деген чечим чыгарды. Англиялык лорд жана барондордун башка улуттарга карата мамилеси бул иш-чараларында айкын байкалды.]

Англиялыктардын калкы ак түстүү жана европалык болгон колонияларын башкаруу формасы менен калкы ак түстүү эмес жана жергиликтүү тургундары бар колонияларын башкаруу формасы арасында жер менен асмандай айырмачылык бар. Калкы европалык болгон колонияларындагылар кээ бир жеңилдиктерге, жада калса, жартылай автономияга ээ болсо экинчи кара түстүүлөр турган колонияларындагылар ар дайым зулумдук көрүшчү. Доминион ысымы берилген алгачкы топтогу колониялары ички иштеринде эркин, ал эми тышкы иштеринде болсо Англия мамлекетине багыныңкы

эле. Мындай колонияларга мисал катары Канада, Австралия, Жаңы Зеландия сыяктуу жерлерди айта алабыз.

Англияда колония иштерин башкаруу эки министрликке берилген эле. Булар Колониялар министрлиги жана Индустан министрлиги. Колониялар министрлигинин башында Secretary of state for the Colonial department **(Британ колониялары баш секретары) деген наам берилген киши отурат.** Бул секретардын эки кеңешчиси жана төрт жардамчысы бар. Кеңешчилеринен бири калк палатасынан болот. Бийликтеги өкмөт алмашканы менен кеңешчи, жардамчылары алмашпайт. Төрт жардамчынын бири Канада, Австралия, жана кээ бир аралдарды, экинчиси Түштүк Африканы, үчүнчүсү Чыгыш жана Батыш Африканы, төртүнчүсү болсо Индустанды көзөмөлдөп турат.

Ислам душмандыгы, зулумдук, айоосуздук, куулук жана кыянат негизине курулган Британ империясы өзүнө «үстүндө күн батпаган мамлекет» деген атты берген. Канада, Түштүк Африка, Жаңы Зеландия, Пасифик аралдары, Тонга, Австралия, англис Белужистаны, Бирмания, Аден, Сомали, Борнео, Бруней, Саравак, Индустан, Пакистан, Бангладеш, Малазия, Индонезия, Гонг-Конг, Кытайдын бир бөлүгү, Кипр, Мальта, х.1300 [м.1882]-жылы Египед, Судан, Нигерия, Кения, Уганда, Зимбабве, Замбия, Малави, Багама, Гренада, Гвиана, Ботсвана, Гамбия, Гана, Сьерро-Леоне, Танзания, Сингапур сыяктуу мамлекеттер Англиянын гегемониясына кирди. Бул мамлекеттер тилдеринен, диндеринен, үрп-адат, каада-салттарынан ажырашты. Жер асты жана жер үстүндөгү кен байлыктары Британдыктар тарабынан таланып алынып кетти.

XIX кылымдын аягындагы баскынчылыктарынын натыйжасында Британдыктар дүнүйө жүзүнүн болжол менен төрттө бирине өз үстөмдүгүн жүргүзүп, дүнүйө калкынын төрттө биринен ашыгына кожоюндук кылды.

Британдыктар колониялаштырып алган мамлекеттери ичинде Индустандын орду өзгөчө болчу. Англистердин дүнүйө саясатында үстөмдүк курууларын камсыздаган фактор 3000 млн. эли [бүгүнкү күндө 1 миллиарддан ашты] жана чексиз жер асты кен байлыктары болуп саналат. Биринчи Дүйнөлүк Согушта эле англистер бул колониясынан 1,5 млн. аскер жана 1 млрд. рупи акча алышкан эле. Бул күчтүн чоң бөлүгүн Осмон мамлекетине каршы колдонушту. Ал бейпилчилик мезгилде Англиянын орошон зор индустриялык эконномикасын жана казынасын толтуруп турган ушул Индустан болчу. Индустандын башка колониялык мамлекеттер ичинде өзгөчө бир орунга ээ болуусунун эки себеби бар: биринчиси Британыдктардын дүнүйө жүзү мамлекеттерин талап-тоноолоруна кедерги болуп турган Ислам дининин Индустанда кеңири тараганы жана бийликте мусулмандардын болуусу. Экинчиси Индустандын табигый кен байлыктары болчу.

Индустанды колдон чыгарбоо үчүн Индустанга барчу жолдогу бардык Ислам мамлекеттерине согуш ачып, ал жерлерге бузукулук киргизип, тууганды тууганга суутуп, ошол жерлерде дагы үстөмдүгүн куруп, бардык кен байлыктарын, улуттук байлыктарын талап, өз өлкөлөрүнө ташып жатышты.

Османлы халифатынын ар бир баскан кадамын аңдып жана саясый оюндар менен Осмон империясы менен Орус падышалыгынын арасына согуш отунун чыгуусуна себеп болуп, Осмон мамлекетинин Индустанга эч бир жардам, эч кандай колун созо албай турган абалга жеткирүү Британ саясатынын негизи болчу.

Индустанга биринчи болуп кадам таштаган европалыктар португалиялыктар болгон. Хижранын 904 [м.1498] – жылы Индустандын Малабар булуңундагы Калькутта калаасына

келген португалдыктар соода менен алектенип, Индустан соодасын өз колдоруна алышкан. Убакыт өтүп отуруп голландиялыктар Индустан соодасында португалиялыктардан озуп кетишкен. Кийин алардан бул үстөмдүктү французлар алып, акыры соода-сатык тизгинин Британдыктарга берүүгө мажбур болгон.

Индустандагы Ислам аалымдарынын улууларынан болгон Мухаммед Фадли Хак Хайрабади **«Ас-Саврат-ул-Хиндиййа»** (Индустан төңкөрүлүшү) аттуу китебинде жана бул эмгектин **«ал-Йа вакит-ул-михрийа»** атуу кошумчасында келтирилген маалыматтар боюнча: Британдыктар алгачкы жолу хижранын 1008 [м.1600]-жылы Индустандын Калькутта калаасына соода-сатык кылуу үчүн Акбар шахтан уруксат алышкан. Ушул жылы королева Елизавет «Чыгыш Индустан» компаниясынын эрежелерин бекиткен. Бул эрежелер боюнча компания Англиядан ыктыярдуу аскер жыйнап, өз акчасына аларды куралдандырып, Индустанга аскерий жана соода-сатык сапарларды жасоого сертификат-уруксат алды.

Акбар шах ишеними бузук адам болгон. Бардык диндерди бир даражада кармачу. Жада калса, ар түрдүү дин өкүлдөрүн жыйнап, бул диндердин топтомунан коом үчүн жалпы бир дин курууну да караштырган. «Илахи дин» деп атаган бул дин хижранын 990 [м.1582]-жылы расмий түрдө жарыяланды. Ушул жылдан баштап өлгөнгө чейин Индустанда, айрыкча сарайда Ислам аалымдарынын кадыр-баркы түшүп, Акбар шахтын динин карманган кишилер бийик даражалуу кызматтарга көтөрүлө берди. Мына ушундай бир мезгилде Британдыктар Индустанга киришкен. Кийин **I Шах-и Алем Мухаммед Бахадур Шах бин Алемгир** мезгилинде Калкутта калаасынан жер сатып алышты.[77] Ал жерди коргоону шылтоо кылып Бристаниядан аскер алып келишти.

[77] Биринчи шах-алем Мухаммед Бахадыр шах бин Алемгир 1712-ж. (1124-х.ж.) үйнөдөн кайткан.

Хижранын 1126 [м.1741]-жылы Султан Фаррух Сир шахтын оорусун дарылагандыктары үчүн бүткүл Индустандын ар кайсы жеринен жер сатып алууларына уруксат берилди. Мусулман өкүмдарлардын аттарын басылган акчалардан алып ташташты. 1253 [м.1837]-жылы Экинчи Бахадыр Шах өкүмдар болду. Британдыктар кылып жаткан зулумдуктарга чыдап тура албай 1274 [м.1857]-жылы Британдыктарга каршы аскерлердин жана калктын демилгеси менен чоң көтөрүлүштү баштатат. Ушундайча өз атына акча бастырууга жана хутба окутууга жетишкени менен буга каршы Британыдктардын жообу жана зулуму ого бетер катуу болду. «Дели шаарында согуш 1-июлдан 21-сентябрьга чейин уланды. 14-августта британдыктарга жаңы кошуундар келди. 7-сентябрьда британдыктар алып келинген оор куралдары менен шаар дубалдарын кыйратышты. 1 аптадан кийин шаарды басып алышты. Британдыктар шаарды кыйратып, талап-тоноп башташкан. Көчөлөрдө колонизатор болуп келген британдыктардын өчү катары көптөгөн индустар өлтүрүлгөн. Британдык артиллерия шаардын башкы мечитин аткылап, артынан пайдыша Бахадур Шах колго түшүрүлүп, анын эки уулу менен небереси атылган.»[78]

[КӨҢҮЛ БУРУҢУЗ: Адам алейхисалламдан ушул күнгө чейин ар убакта, ар жерде жаман адамдар жакшы адамдарга кол салып келишкен. Аллаху таала бардык нерсени себептер менен жаратууда. Жамандардын жазасын дагы жаман адамдар аркылуу берүүдө. Зулумдук кылгандарга, бейкүнөө адамдарды кыйнагандарга дүнүйөдө дагы азабын берүүдө. Ушундай зулумдукка учурагандардын жана согушта өлгөндөрдүн, апаатка учурап өлгөн мусулмандардын бардыгы шейит болот. Дүнүйөдө азап чеккен жакшы, күнөөсүз мусулмандарга акыретте көп ниматтар берилет.

[78] Шаститко П. М. Нана Сахиб. — М.: Наука (Главная редакция восточной литературы), 1967. — 168 с.

Ал эми акыретте ниматка жетүү үчүн ыйман келтирген болуу керектиги дин китептеринде жазылган. Бул китептер дүнүйөнүн бардык жеринде бар. Бул китептерди окуп ишенбегендер капыр болот. Ислам тууралуу ишитпеген адам капыр болбойт. Уккандан кийин **«Ла илаха иллаллах Мухаммедун Расулуллах»** деген жана буга ишенген адам мусулман болот. Мунун мааниси **«Бардык нерсенин жаратуучусу Аллах бар жана Мухаммед алейхиссалам Анын Расулу - элчиси»** дегенди билдирет. Мусулман болгон адам Анын акыркы Пайгамбарына моюн сунат. Көп жерлерде капырлар, заалымдар күнөөсүз мусулмандарды, аялдарды, балдарды өлтүрүшкөн. Бул өлтүрүлгөн мусулмандар шейит болушат. Алар өлтүрүлүп жатканда өздөрүнө кылынган кыйноолордун оорусун сезишпейт. Өлөр алдында көздөрүнөн парда көтөрүлүп, өздөрүнө кабырда бериле турчу Жаннат ниматтарын көрүп катуу кубанышат. Шейиттер өлүм алдында жандарынын ооруганын эч сезишпейт. Тескерисинче, кубануу менен каалап жанын тапшырышат. Жаннат ниматтарына кол жеткирет. Хадиси шарифте: **«Мусулмандардын кабыры Жаннат бакчаларынан бир бакча»,** - деп билдирилген.

II Бахадыр Шахтын кол башчыларынан Бахт хан султанды армиясы менен бирге артка чегинүүгө көндүрсө да Британдыктарга жагууну көздөгөн Мирза Илахи Бахш аттуу башка бир кол башчы Бахадыр Шахка аскерлерден бөлүнүп чыгып колго түшө турган болсо англистерге анын күнөөсүз экендигин, өз ыктыяры болбостон аскер башына чыгарылгандыгын айтып жана англистер аны кечире тургандыгын айтып шахты алдайт. Бахадыр шах бул куулукка алданып, артка чегинген армиясынан бөлүнүп, Дели калаасынын ичиндеги Калаи Муалладан 10 км. узактагы Хумаюн шахтын күмбөзүнө барып баш пааналайт.

Катынпоздугу менен аты чыккан жана ошол кезде Британ армиясында тыңчылык кызматын башкарган Хадсон аттуу

поп бул абалды Режеб Али деген шумпай кишинин оозунан угуп, бул тууралуу генерал Уилсонго маалымдайт. Аны кармоого жардамдашуусун сурайт. Уилсон бул попко бере турчу аскердин жоктугун айтканда Хажсон бул ишти өзү бир нече киши менен орундай ала тургандыгын айтып, генералдан султандын өзүнө гана жана үй-бүлөсүнө зыян келбей тургандыгына кепилдик берем деген кол кат берүүсүн сурайт. Генерал Уилсон Хадсондун бул сунушун зорго кабылдады. Кийин 90 жоокер менен Хумаюн мазарына барган Хадсон өзүнө жана үй-бүлөсүнө эч ким тийбейт деген кол катты султанга сунуштайт. Султан буга ишенип колго түшүп берет. Андан кийин Хадсон султандын эки уулун жана небересин кармоо аракетине киришет. Бирок, уулдарынын жана неберелеринин жанында жансакчы аскерлери болгондуктан Хадсондун бул амалы ишке ашпай калат. Кийин генерал Уилсондон буларга да эч кимдин тийбей тургандыгы тууралуу кол кат алат. Шум Хадсон Султандын эки уулу менен небересине элчилерди жиберип, аларга эч кандай зыян келбей тургандыгына кепилдик берилген кол каттарды сунат. Алар да поптун кара ниетин түшүнө албай торуна илинет да келип колго түшүп беришет. Хадсон Британ саясаты жана айласы аркылуу алдап тузагына түшүргөн Султандын эки уулу менен небересинин колу-буттарына ошол жерде дароо кишен салып, кепилдик катынын жалган экендигин айтып каркылдайт.

Шахтын эки уулу менен небересинин колдору байланган түрдө Делиге алынып келе жатып Хадсон жаш шахзадаларды өз колу менен атып, кандарын ичет. Жаш шахзадалардын өлүү денелерин элдин жүрөгүнө коркуу салуу үчүч калаага кире бериштеги дарбазаларга илип койдурат. Бир күндөн кийин баштарын кесип, Британ генерал губернатору Генри Бернардга салып жиберет. Шейит кылынган шахзадалардын

эттеринен тамак бышырып, аны зынданда жаткан султан менен аялына алып барат. Алар өтө ач болгондуктары үчүн дароо жегенге аракет кылышат. Бирок, эмненин эти экенин билбесе да чайнабастан, жутпастан кузуп, идиштерди ыргытып жиберет. Эч нерседен кабары жок буларга Хадсон: «Эмне үчүн ичпейсиңер, өтө даамдуу сорпо, уулдарыңардын этинен жасалган», - дейт.

1275 [м.1858]-жылы тактан күч менен түшүрүлгөн **II Бахадыр Шах көтөрүлүшкө жана европалыктардын өлтүрүлүүсүнө себепчи болгону үчүн деген айыптоо менен соттолот. 29-март күнү өмүр бою түрмөдө отурууга өкүм кылынып, Индокитай** [Рангон] деген жердеги зынданга айдалды. Хижранын 1279 [м.1862]-жылы ноябрь айында мекенинен алыс жерде Гургани [Бабур] Ислам иппериясынын акыркы султаны Бахадыр Шах зынданда көз жумду. Алламе Фадли Хак дагы хижранын 1278 [м.1861]-жылы Андаман аралындагы бир зынданда Британдыктардын колунан шейит болду.

Британдыктар 1294 [м.1877]-жылы Осмон-Орус согушу кезинде Индустанды Англия королдугунун карамагындагы мамлекет деп жарыяган. Белгилүү Шотланд масондор уюмунун өкүлү болгон Мидхат Пашанын Осмон мамлекетин согушка киргизүүсү Исламга тийгизген эң чоң зыяндарынын бири болду. Анын Султан Абдулазиз ханды шейит кылдыруусу дагы англистердин пайдасына жарады.

Британдыктар өздөрүнүн даярдаган адамдарын Осмон мамлекетинин эң жогорку кызмат орундарына жайгаштырышкан эле. Бул өкмөт адамдарынын аты Осмондук болгону менен пикирлери англистик эле. Булардын ичинен эң аты чыккандарынын бири Мустафа Рашид Паша 6 күнгө созулган акыркы баш вазирлик кызматына отурган күндөрүндө 28.10.1857-жылы Британдыктардын

Индустан мусулмандарына кылган зулумдугун коштоп, куттуктаган. Андан мурда да Британ өкмөтү Индустанда мусулмандардын зулумдукка каршы көтөрүлүшүн басуу үчүн англиядан жиберилген көмөктүн Осмон мамлекетинин Мысыр вилаятынан өтүүсүнө Осмон мамлекетинен уруксат сураган. Бул уруксатты да өздөрүнө тарбиялаган жана Осмон мамлекетинин бийлигине отургузган масондор аркылуу алган болчу.

Британ империясы Индустан калкын Ислам дининен алыстатуу үчүн ал жердеги медресе жана балдар мектептеринин бардык ишмердигине тыюу салды. Калкты башкара алат деген бардык аалым, дин адамдарын щейит кылышты. Жада калса, мектеп окуучуларын да өлтүрүштү. Бул тууралуу 1391 [м.1971]-жылы Индустан менен Пакистанга барып келген бир кишинин айткан баянын мисал келтирүүнү эп көрдүк:

«Индустанда Сарханд (Сирхинд) калаасындагы Имам Раббанинин жана башка олуя кишилердин мазарларын зыярат кылгандан кийин Панипут калаасына, ал жерден Делиге бардым. Панипут калаасындагы эң чоң мечитте Жума намазын окуп болгондон кийин ошол мечиттин имамы бизди үйүнө чакырды. Жолдо келе жатып чынжырланып кулпуланган чоң дарбазаны көрдүм. Үстүндө илинүү турган тайктайчадагы жазууну окуганымда бул жердин башталгыч мектеп экендигин түшүндүм да имамдан бул эшиктин эмне үчүн жабылгандыгын сурадым. Имам мектептин 1367 [м.1947]-жылдан бери жабык тургандыгын айтты. Британдыктар индустарды тукуруп, аларга Панипуттагы бардык мусулмандарды жаш-карысына, аял-эркегине карабастан бардыгын өлтүрттү. Бул мектеп ошол күндөн бери жабык турат. Бул чынжыр менен кулпу биздин эсибизге Британиялыктардын зулумдугун салып турат. Биз бул жерге кийинирээк көчүп келдик», - деди.

Британиялык колонизаторлор бийлеген бардык Ислам мамлекеттеринде Ислам аалымдарын, Ислам китептерин, Ислам мектептерин жок кылып отурушкан. Жаштардын динден кабарсыз өсүүлөрүн көзөмөлдөштү. 1838-жылы Калькуттага келген белгилүү англис Лорд Макколи (Macauley) фарс, арап тилдеринде кандай гана китеп болбосун басылуусуна жана таратылуусуна тыюу салды. Анын бул иши Англия калкынан чоң колдоо тапты. Бул кысым элинин басымдуу көпчүлүгү мусулан болгон аймактарда, айрыкча, Бенгалда күч менен ишке ашырылды.

Британдыктар Индустанда Ислам медреселерин жаап, бир жагынан өздөрүнүн көздөгөн максаттарына жеткизе тургандай жаштарды тарбиялоо үчүн сегизи кыздарга арналган жүз алтымыш беш мектеп, колледждерди ачышты. Бул колледждерде окуган студенттерди ата-бабаларынын диндерине душман кылып тарбиялашкан. Индустанда зулумдук менен айбандыктын мисалы болгон Британ аскерлеринин үчтөн экиси ушундай колледждерде билим алган, өз улутуна душман болгон, чокундурулган же акчага сатылган өз мекендештери индустар болчу.

1249 [м.1833]-жылкы мамлекет мыйзамдары миссонерлик иш аракеттин өнүгүүсүнө, жайылуусуна ыңгайлантып, андан протестант дин уюму Индустанда күчтөнгөн. Миссионерлик иш аракеттер толук жайылбай жана Индустанда англистердин үстөмдүгү толугу менен колдоруна өтө электе англистер мусулмандардын ишенимдерине урмат көрсөтүп, жада калса, мечитке кызмат кылуудан, мусулман имараттарын оңдоого көмөктөшүүдөн тагы тартынчу эмес. 1833 жана 1838-жылдары Британ өкмөтүнөн жиберилген буйруктар аркылуу англистердин бул иш аракеттерине тыйуу салынган. Британдыктардын Ислам элдерине келгендеги биринчи аракеттери достук катары көрүнүп, жардам кылып,

мусулмандарды жакшы көргөндүктөрүн айтып, алдап, ишенимдери бекем кирип алган соң Исламдын негиздерин, китептерин, медреселерин, аалымдарын чекесинен жок кылып отурууну исламга душмандык кылуунун негизги саясый стратегиясына айландырганын ушул буйруктарынан көрүп билүүгө болот. Ушул эки жүздүү саясаттары менен мусулмандарга, Ислам динине каршы душмандыктарын тамырга балта чапкандай жүргүзүшүүдө. Кийин келип англис тилин расмий тил катары кабылдатып, жаш урпактарды христиан тарбиясы менен өстүрүүгө киришти. Ушул максат менен көптөгөн миссионерлик мектептер ачылган. Жада калса, Англиянын Индустандагы генерал губернатору Лорд Палмерстон жана бир канча англис лорддору: «Индустан калкы христиандык ниматтан пайдалансын деп Теңири Индустанды англистерге берген», - деген эле.

Лорд Макколи Индустанда түрү, теги индус болгону менен пикири, ишеними, кулк-мүнөзү англис болуп кеткен урпак тарбиялоого көп аракет кылды. Миссионерлик мектептерде англис тили менен адабиятын жана христиандыктын үйрөрүлүүсүнө өтө катуу көңүл бөлдү. Ал эми башка математика, физика, химия сыяктуу илим тармактарына эч кандай маани берилбеди. Ушундайча англис тили менен адабиятынан башка түк эч нерсе бирбеген чокундурулган индустан коому жетилип чыкты. Булардын бардыгы мамлекет бийлигиндеги кызматтарга отургузулду.

Мусулман болуп туруп дининен чыгып (муртад), динсиз болгондугу үчүн жергиликтүү бул жаштарга эне-аталары мурас калтырышчу эмес. Миссионерлер анын алдын алуу үчүн 1832-жылы Бенгалга, 1850-жылы Индустанда күчүнө кирчү жаңы мыйзам чыгарып, жергиликтүү диндеринен кайтып чокунган муртаддардын эне-аталарынан мурас алып бере турчу укук алып берди. Ушул окуяларга байланыштуу

индустар Индустандагы англис колледж-мектептерин «Шайтани дептер» деп атай турган болушкан. [Ал кезде Индустан жана Осмон мамлекетинде расмий өкмөттүк мекемелер «дептер» деп аталчу.] Хижранын 1344 [м.1925]-жылы Индустанда болгон француз журналист Марсель Перно өзүнүн китебинде мындайча жазат: «Индустандын баш калаасы Калькуттадагы ыплас үйлөрдө айбандар менен аралаш, ыйлаган бала, ооруп жаткан кишилердин онтоолору угулат. Арак-шарак ичип, наркотик чегип өлүм абалына дуушар болгондорду көрөсүң. Адамдардын мынчалык даражада ач, ыплас, алсыз денелерин көргөнүңдө айласыздан булардын кандай иш кыла ала турганын өзүңө сурайсың.

Фабрикаларда иштөөгө аракет кылган бул кишилерге фабрика башчылыгы канчалык акча төлөп берет болду экен? Муктаждык, кыйынчылык, ичкилик менен наркомадык, жугуштуу оору алсыз элди кырып жок кылууда! Дүнүйөнүн эч бир жеринде англистердин адам өмүрүнө кайдыгер кароолору бул жердегидей эмес чыгар. Жумуштар бардыгы бирдей болуп, оор-жеңил деп бөлүнчү эмес. Жумушчу өлө турган болсо анын эмне зыяны болмок эле? Эртең анын ордуна дароо башка бирөө тура калат. Жумуш ордунда адам өлүмү болуп жатса дагы маани берилбейт. Британдыктар адамзат абалын эмес бир гана өздөрүнүн өнүгүүлөрүн, акча табуу жолдорун ойлошчу.»

АКШнын мурунку тышкы иштер министри Уильям Женнингс Брайан [Williams Jennings Bryan] Англия өкмөтүнүн зулумдук жана опаасыздык жагынан орустардан ашып кеткендигин далилдер менен айтып: **«Индустанда англис бийлиги»** аттуу китебинин акырында: «Индустан калкына бактылуу ырахат өмүр сүрүүнү биз үйрөттүк деп мактанган Британдыктар тескерисинче миллиондогон индус калкын мазарга тыккан. Аларга ар качан сот түзүмүн куруп берип,

мыйзамды жогору кылдык деген Британдыктар мыйзамсыз жол менен индус калкын акыркы жибине чейин шыпырып алып, тыр жылаңач калтырды. Тыр жылаңач деп айтуу бираз даректүү болгону менен англис өкмөтүнүн кылган ишин башка сөз менен жеткирүү мүмкүн эмес.

Христиандык үчүн деген ураандар менен майданга чыгып англис коомунун ар-намысы туткун азабынын астында жаткан индустан мусулмандарынын көмөк сураганын угууну да каалабайт»,[79] - дейт.

Мистер Ходберк Кэомбд **«Бир индустандыктын өмүрү»** аттуу китебинде мындай деп жазган: «Кожоюндары [англистер] индустарга зулумдук жасап жатышса да ал бардык нерсесинен айрылып калганга чейин алардын жумушун жасап, кызматын аткарат.» Бул сөздөр ынсаптуу христиандардын Британдыктардын кылган айбандыктары тууралуу жазган акыйкаттарынын бир нечеси гана.

Британдыктардын башка колонияларына жумушка деп алып барган мусулмандардын жагдайы мындан да начар болчу. 1834-жылы англис өнөр-кесип ээлери Африка калкынын ордуна инду жумушчуларынан пайдаланууну баштады. Индустандан түштүк Африка жерлерине миңдеген мусулман жумушчулар алып барылды. «Кули» деп аталган бул жумушчулардын жагдайы кулдардын жагдайынан дагы бетер болчу. Булар «Индентуред лабоур» [келишимдүү иш] деп аталган бир методго колдонулушчу. Ушул контракт боюнча кули беш жыл бою жумуш берүүчүнүн кол астында иштечү. Бул беш жыл ичинде кулинин жумуш таштоого, үйлөнүүгө акысы болбой, күнү-түнү камчы жеп, жумуш кылууга мажбур болчу. Мындан башка жылына бир жолу үч англис алтыны көлөмүндө салык берүүгө милдеттүү болгон. (Булар **«Labour in India», «Post-Lecturer in the University of New-York»** басмалары аркылуу бүткүл дүйнөгө жарыялануууда.)

[79] Hindistan'da İngiliz hakimiyeti. / William Jennings Bryan. -- [y.y., t.y.] 24 s. ;

Белгилүү Ганди Англияда окуп, Индустанга кайтып келген. Ганди англистердин колунда христиандыкты кабылдаган, жада калса, Порбандар калаасынын башкы попу деген наамга көтөрүлгөн бир индунун уулу болчу. Хижранын 1311 [м.1893] – жылы Индустандагы бир англис фирмасы аны Түштүк Африкага жиберет. Ал жердеги инду жумушчулардын өтө оор шарттарда иштеп жатканын, Британдыктардын аларга айбандан да төмөн карагандыктарын өз көзү менен көргөн Ганди англистерге каршы чыга баштады. Англистердин колунда тарбияланган, христиандыкка өткөрүлгөн ортомдон чыкканына карабай Ганди алардын бул зулумдугуна чыдай албады. Ушунун аркасында эл алдында баасы өскөн.

Британдыктардын бардык Ислам ааламында жүргүзүп жаткан саясатынын негизи мына бул үч сөздө жыйналган: «Бөл, башкар жана диндерин жок кыл.» Ушул саясатты жүргүзүү үчүн эч бир нерседен тартынышпаган.

Индустанга келгендеги эң алгачкы иштери өз карамагына жан дили менен берилип иштей турчу адамдарды жыйноо болду. Бул адамдарды колдонуп отуруп бүлүк чыгара баштады. Ал үчүн мусулмандардын бийлиги астында жүргөн индуларды колдонду. Мусулмандардын адилеттиги астында өмүр сүрүп жүргөн Индуларга: «Бул жерлердин чыныгы ээси силерсиңер, мусулмандар силердин теңирлериңерди (уйларды) союп жатышат, буга токто деп айта турчу мезгил келди» деп тукурушкан. Ушул саясатты пайдаланып отуруп индуларды өз катарларына кошушкан. Индулардан жалдама алскер жыйнап чоң армия курушту. Ушундайча падыша айым Елизаветтин бекитүүсү аркылуу аскер жыйноо жумушу ишке ашып жаткан кезде инду сабатсыздыгы менен колонизатордун Ислам душмандыгы жана акчакумары бириккен болду. Мусулман бектери менен инду махараджаларынын арасына бүлүк салынып, касташууларды чыгарды. Мусулмандардын

арасындагы ыйманы алсыз кишилер дагы акчанын күчү менен анлистердин катарларына тартылып жатты.

Өзү бир нече жолу вице-король наамына көтөрүлгөн жана «Индустан коомунун» мүчөсү болгон белгилүү англис Сэр Джон Стречи **[Sir John Strachey]** мусулман-инду душмандыгы тууралуу мындайча баяндады: «Үстөмдүк куруу, араларын жик-жикке бөлүү үчүн аткарыла турчу ар бир аракет өкмөтүбүздү саясатына ылайык. Индустандагы саясатыбызга ал жердеги бири-бирине душман эки топтун бир жерде өмүр сүрүүсү көп жардамын тийгизди.» Ушул душмандыкты күчөтүп турган Британдыктар х.1164 [м.1750] – х.1287 [м.1870] – жылдар аралыгында дайым индуларды колдоп, алар менен күч бириктирип, көп мусулмандардын өлүмүнө себеп болгон.

1858-жылы башталган мусулман индустар арасындагы согуш барган сайын күчөй берди. Британ колонизаторлору индуларды мусулмандарга тукуруп коюп, сыртынан кубаныч карап турушчу. 1990-жылда да Босниялык сербдерди мусулмандарга каршы тукурган өздөрү болду. Көчөлөрдө мусулман балдарынын, кыздарынын денелери канга бөлөнүп жатканда англистер аны көрүп кумарланышчу. Индустанда Британ колонизаторлору келгенден баштап уйларды курмандыкка чалуу себеби менен уруш-талаштар болуп, ошонун кесепетинен жүздөгөн, миңдеген мусулмандардын каны төгүлбөгөн эч бир жыл өткөн эмес. Бул душмандыкты арбытуу үчүн мусулмандар арасында «Курмандыкка бир уй сойуу жети кой согондон жакшы» деген пикирди жайышты. Ал эми инду тарапка болсо «Уй теңирди өлүмдөн куткаруу чоң сооп» деген пикирди таратышты. Дал ушул бүлүк алар Индустанда таштап чыгып келкенден кийин дагы уланды. Буга мисал катары премьер-министр Мусаддык заманында Иранда чыккан «Иттилаат» аттуу журналдагы макалага назар оодаралы:

«Бир Курман айт күнүндө сакалдуу, селделүү эки мусулман курмандыкка чалуу үчүн биригип бир уй сатып алат. Индулардын кварталынан өтүп бара жатканында бир инду булардан уйду эмне кыла тургандыктары тууралуу сурайт. Алар болсо курмандыкка чала тургандыктарын айтышат. Ошондо алиги инду киши болгон үнү менен: «Эй, калайык! Мына булар биздин теңирибизди союшмакчы, жыйналгыла!» - деп кыйкырык салат. Ал эми мусулман эки киши: «Эй, мусулмандар! Жардам бергиле, мына булар биздин курмандык малыбызды тартып алганы турушат!» - деп кыйкырат. Индулар менен мусулмандар жыйналышат. Бычак, балта, колго эмне тийсе алып бири-бири менен чабышат кетишет. Ушул окуяда жүздөгөн мусулмандар өлтүрүлөт. Жанагы уйду индулардын кварталына алып келген эки кишинин англис элчиканасына качып, жашырынып алганын элдер көрүшөт. Бул окуядан ушул кан төгүүнү ким чыгаргандыгы белгилүү болууда. Ушул окуяны жазган журналист макаласынын аягында англистерге биз силердин мусулмандарга бир Айт майрамын кантип канга бөлөгөнүңөрдү жакшы билебиз деп кайрылган.» Бритардык колонизаторлор ушул сыяктуу жолдор менен көптөгөн бүлүктөрдү чыгарып мусулмандарды жок кылууга аракет кылышкан.

Кийин акырындап индулар дагы баш көтөрө баштаганын байкаган Британдыктар 1287 [м.1870]-жылынан кийин индустарга каршы мусулмандарга жанаша башташты.

Мунун натыйжасында кылыч менен жихад кылуунун парз эместигин, Исламда харам делинген нерселерди харам деген, дин жана ыйман негиздерин өзгөртүүгө аракет кылган мусулман аты бар ахли сүннөткө душман кишилерди тарбиялап жатышты. Сэр Саид Ахмед, Гулам Ахмед Кадияни, Абдуллах Газнави, Исмаил Дехлеви, Назир Хусеин Дехлеви, Сыддык Хасанхан Пехупали, Рашид Ахмед Кенкухи, Вахид-

уз-заман Хайдар-Абади, Ашраф Али Таханави жана шах Абдулазиздин небереси Мухаммед Исхак англистердин тарбиясын алган молдолор болчу. Британдыктар ушуларга колдоо көрсөтүп, булар аркылуу негизи бузулган жаңы секталардын (агым) пайда болуусуна себепчи болушту. Мусулмандарды да ушул агымдарга түшүүгө үндөштү.

Бул агымдардын ичинде эң белгилүүсү х.1296 [м.1879]-жылы курулган **«Кадиянилик»** сектасы болгон. Анын пайдубалын түптөгөн Гулам Ахмет «Исламда жихад кылыч менен эмес, сөз менен, насыят менен болуусу керек» деген пикирди таратты. Англис тыңчысы Хемфер дагы Нажддик Мухаммедге ушул пикирди сиңирүүгө аракет кылган эле.

Гулам Ахмеддин өзү Исмаили сектасынан чыккан бир зындык[80] (муртад) болчу. Хижранын 1326 [м.1908]-жылы өлдү. Англистер анын акчаны жакшы көргөндүгүн пайдаланып сатып алышты. Гулам Ахмед алгач өзүнүн мужаддид[81] аалым экендигин, кийин Махди экендигин айтып жүрдү. Акыры өзүнө Пайгамбарлык берилгендигин айтып, жаңы дин алып келгендигин жарыялады. Алдап, тузагына түшүрүп алган кишилерин «үммөтүм» деп атады. Курани каримдеги көптөгөн аяттарда өзүнүн келе тургандыгы тууралуу жазылганын, бардык пайгамбарлардын мужизаларынан дагы көп мужизалары бар экендигин айтты. Өзүнүн артынан ээрчибей, сөзүнө ишенбегендерди капыр деп атады. Бул кишинин ой-пикирлери Пенжап жана Бомбейде сабатсыз калктын арасында жайылды. Бүгүнкү күндө Европада жана Америкада «Ахмадия» аты менен кадияниликтин үгүт-насыяттары жүрүп жатканын көрүүдөбүз.

Индустанда сүннит мусулмандар капырларга каршы курал менен жихад кылуунун парз экендигин жана Британ

---

[80] Зындык – өзүн мусулман кылып көрсөткөн капыр.

[81] Ар жүз жылда келчү, динди жаңылоочу аалым.

баскынчыларына жардамдашуунун, аларга кызмат кылуунун куфурлук экендигин айтчу эле. Британдыктар ушундай вааздарды айткан, насыяттарды жүргүзгөн мусулмандарга катуу жазаларды берип, көбүн өлтүрүп таштаншты. Ахли сүннөт китептерин жыйнап өрттөп жиберишти.

Акчага сатып ала албаган мусунман аалымдарды көпчүлүк мусулмандардан алыстатып жатышты. Эгер аларды элдин алдында өлтүрүшсө эл арасында баатырга айланып калууларынан коркуп, аларды Андаман аралындагы зындандарга өмүр бою камап салышчу. Чоң көтөрүлүштү себеп көрсөтүп Индустандын ар жерлериндеги Ислам аалымдарын туткундап, дагы ушул аралга жиберишти. [Биринчи дүйнөлүк согуштан кийин Стамбулду курчап турган кезде дагы Осмон генералдарын жана аалымдарын дагы Мальта аралына сүргүнгө жиберишкен эле.]

Исламга болгон душмандыктарын мусулмандар сезишпесин деген максат менен Индустанды «дар-ул-харб» (капыр мамлекет) эмес, «дар-ул-Ислам» (Ислам мамлекети) экендигине өздөрү өстүргөн молдолордун колдорунан жалган фатваларды чыгартышып, аларды бүткүл элге жайышты.

Ошол мунафык молдолор Осмон султандарынын халифа эместигин, халифа Курайш уруусунан болуусу керек, Осмондук султандар халифатты тартып алгандыктары үчүн аларга моюн сунбоо керек деген пикирди жайышты.

[**«Халифа Курайш уруусунан** (алардын урпактарынан) **болот»** деген хадиси шарифтин мааниси: халифа болууга ылайык, халифалыктын шарттарына ээ болгон кишилер арасында эгер Курайш уруусунан же сеййиддерден (пайгамбар урпагынан) чыккан адам болсо ошону тандоо керек деген сөз. Эгерде Курайш уруусунан эч ким жок болсо анда халифа болуу укугу башка бирөөгө өтөт. Эгер халифа шайланбаса же шайланган халифаны башка бир мусулман эмир моюндабай,

өкмөттү басып алса элдин ага баш ийүүсү шарт болот. Жер бетинде бир гана халифа болот. Бардык мусулмандардын бир халифага моюн сунуулары кажет.]

Диний сабаттуулукту жок кылуу, Исламдын диний негиздерин ичтен жок кылуу максаты менен колонизаторло Алигарх калаасында бир медресе жана Алигарх Ислам университетин ачышты. Бул жерде динден кабары жок, Ислам динине душман болгон дин бузарларды тарбиялап чыгарып жатышты. Ушул университетте билим алгандардын Ислам динине тийгизген зыяндары өтө көп болду. Англистердин колу менен ачылган ушул сыяктуу медресе жана Ислам университеттеринде таалим-тарбия алып жаткан адамдардан тандап алгандарын Англияга жиберип, Исламды ичтен жыгууга жарай турган даражага жеткирген соң мусулмандарга башчы кылып даярдап коюшчу. Ушул тарбиядан өткөн Аййуб хан Мухаммед Жиннахтын ордуна Пакистан мамлекетинин башчысы кылып отургузулган.

Англистер Экинчи дүйнөлүк согуштан жеңип чыккан болуп көрүнгөнү менен чындыгында жеңилүүгө дуушар болушкан. Анткени, өздөрү «асманында күн батпаган мамлекет» деп ат койгон Британия «төбөсүнөн эч күн көрүнбөй турган» өлкөгө айланды. Колонияларынын көбүнөн кол жууп, жүндөрү жулунган тооктой болуп калды.

Пакистан мамлекетинин башына отургузган адамы Али Жиннах шиит жана англистерге берилген адамы болгон. Ал х.1367 [м.1948]-жылы өлгөндө анын ордуна саясый төңкөрүш аркылуу келип отурган Аййуб хан масон болчу. Бул капырдан кийин эл бийлеген Яхья хан дагы фанатик кызылбаш болчу. Ал х.1392 [м.1972]-жылынын башында чыккан «Пакистан-Инду» согушунда жеңилип, чыгыш Пакистанды душман колуна берип койгондуктан зынданга салынды. Яхья хандан кийин өкмөттү Зулфикар Али Бутто башкарды. Бул киши дагы

таалим-тарбиясын Англияда алган англис тыңчысы болчу. 1974-жылы оппозициядагы каршылаштарын өлтүрүүгө буйрук бергендиги үчүн дарга асылган.

Зулфикар Али Буттону кулатып ордуна келген Зия-ул-Хак Ислам душмандарынын мусулмандар тууралуу эмнелерди пландап койгондугун, мусулмандар менен Ислмды жок кылууга бел байлагандарын түшүнүп, англистердин каалагандарын орундаган эмес. Мекенинде илим-билимдин өнүгүүсүнө көп эмгегин жумшады. Адамдын, үй-бүлөнүн коом жана элдин бакыты менен өнүгүүсүнүн негизги булагы Исламда экендигин түшүнгөн ал мамлекет мыйзамдарынын Ислам шариятына шайкеш келүүсүн каалады. Бул каалоосун Пакистан калкынан сурады. Өткөрүлгөн референдум натыйжасында бул эл бир добуштан бул сунушту колдой тургандыгын билдирди.

Англистердин колунда тарбияланган саткындар жыйналып Зия-ул-Хакты командасы менен бирге бир кол салуу натыйжасында шейит кылышты. Кийин эл башчысы болгон Али Буттонун кызы Беназыр мамлекетке жана Исламга каршы кылган кылмыштары үчүн камоого алынган бардык эл кыянатчыларын бошотуп, мамлекеттик кызматтарга алып келди. Кылмышкерлердин бийлигинде калган Пакистанда ошентип уруш-согуш жаңжалдары башталды. Англистердин мүдөөлөрү орундалган эле.

Британдыктар Биринчи жана Экинчи дүйнөлүк согуштардан кийин көптөгөн мамлекеттердин башына англистердин тымызын пландарын ишке ашыра турчу, алардын мүдөөлөрүн коргоп, аларга берилип кызмат кыла турчу саткындарды жайгаштырышты. Бул мамлекеттердин улуттук гимни, желектери, мамлекет башчылары болгон, бирок, дин эркиндигине жете алышкан эмес.

Акыркы үч кылымда Түрк жана Ислам ааламы кайсы жерде бир кыянаттыкка туш келген болсо милдеттүү түрдө

анын аркасында Британия жашыруун кызматынын колу бар экендиги аныкталган. Алар Осмон империясын кулатып, анын ордуна 23 майда мамлекеттерди курушту. Мунун себеби, мусулмандардын кубаттуу жана чоң мамлекет куруууларына кедерги болуу.

Ислам өлкөлөрү делинген мамлекеттердин арасына от салып, бири-бирине душман кылып, согуштуруп келишкен. Мисалы, сүннү мусулмандар мекендеген Сириядагы калктын 9 пайызын кураган нусайрилерди бийликке отургузушту. Бул өкмөт 1982-жылы Хама менен Хумус шаарларына аскерий операцияларды жүргүзүп, куралсыз сүннү мусулмандарды өлтүрүп, бул эки шаардын таш талканын чыгарышкан эле.

Англистердин тарбияларын алган башчылар бийлик кылган мусулман өлкөлөрүндө чыныгы ахли сүннөт аалымдары өлтүрүлдү, Исламий китептер, жада калса, Курани каримдерди дагы жыйнап өрттөштү. Ушул Ислам аалымдарынын ордуна англистерден тарбия алган диний сабаты жок, мазхабсыз адамдар алып келинип отургузулду. Булардын ичинен:

Жамалиддин Афгани х.1254 [м.1838]-жылы Афганистанда туулган. Философия китептерин окуган. Афганистанда орустардын пайдасына тыңчылык милдетин аркаган. Кийин Мысырга барып, ал жерде алгач масон жана масондор тобунун башчысы болду. Мысырдык Адиб Исхак «ад-Дурар» аттуу эмгегинде Жамалиддиндин Каир шаарындагы масон ложасынын башчысы болгондугун жазган. 1960-жылы Францияда басылган **“Les franço-maçons”** китебинин 127-чи бетинде: «Мысырда курулган масон ложасынын (уюмунун) башына Жамалиддин Афгани, андан кийин Мухаммед Абдух алып келинген. Бул кишилер масондук кыймылдын мусулмандар арасында кулач жайуусуна көп жардамын тийгизди», - деп жазылган.

Султан Абдулхамид жана Султан Абдулазиз хан замандарында беш жолу садыразам [премьер-министр] кызматына отурган Али паша англис ложасына караган масон уюмунун мүчөсү болгон. Ал Афгани деген саткынды Стамбулга чакыртып, жумуш берген. Ал кездеги Стамбул университетинин ректору кызматында отурган капыр экендигине фатва берилген масон Хасен Тахсин Жамалиддин Афгани башчылыгында бир нече конференцияларды уюштурган. Ректор Хасан Тахсиндин өзү дагы англис уюмуна катталган Мустафа Рашид паша тарабынан тарбияланган эле. Жамалиддин Афгани өзүнүн бузуку пикирлерин ар жерде айтып жүрдү. Ошол мезгилдин шайхул-исламы Хасан Фехми Эфенди анын тантырак пикирлерине жоопторду берип, Стамбулда башын көтөрүп жүрө албай тургандай кылып таштаган. Артынан Жамалиддиндин динден чыгып, зындык [капыр] болгонун далилдеп ортого койду. Кийин Али Паша муну Стамбулдан чыгарып жиберүүгө мажбур болду. Мысырга барып ал жердеги элдин арасында төңкөрүш жана динде реформа пикирин жайууга аракет кылды. «Араби паша» окуясын уюштургандардын арасына кирип алып, калп эле англистерге каршы экендигин көрсөттү. Мысыр Муфтийи Мухаммед Абдух менен достошуп, Ислам динин негиздерин өзгөртүү, реформалоо керек деген сыяктуу пикирлери менен анын оюн уулады. Парижде жана Лондондо масондордун жардамы менен «Ислами» журналдарды чыгарды. Хижранын 1304 [м.1886]-жылы Иранга барып, ал жерде дагы тынч жүрө албай бүлүк чыгарган соң кишенделип, Осмон чегарасына алып келип ташталган. Багдадга, кийин Лондонго барып Иранга каршы макалаларды жазды. Дагы Стамбулга барып, ал жерде Ирандык Бахаилер менен күч бириктирип динди саясый максаттарына курал кылды.

Жамалиддин Афганинин мусулмандыкты жамынып, Исламды ичтен жок кылуу үгүттөрүнө алданган адамдардын арасында эң таанымалы **Мухаммед Абдух** болчу. Абдух 1256 [м.1849]-жылы Мысырда туулуп, 1323 [м.1905]-жылы ошол жерде кайтыш болду. Бейрутта бираз өмүр сүрүп, кийин Парижге конуш оодарган. Ал жерде Жамалиддин Афганинин масондордун колу менен жазылган эмгектерине жигердүү катышкан. Экөө биригип **«Ал-урват-ул-вуска»** журналын чыгарган. Бейрутка, Мысырга келип Париждеги масондор уюму чыгарган чечимдерин ишке ашырууга аракет кылды. Кийин англистердин колдоосу менен Мысырда Каирдин баш муфтийи кызматына отуруп алган. Муфтий болгондогу эң биринчи кылган жумушу Азхар университетинин билим берүү программасын бузуп, жаштарды маанилүү билимдерден куру калтыруу болду. Жогорку курстун жаратылыш таануу сабактарын программадан алып таштады. Лицей китептерин жогорку курстарга окутту. Бир жагынан ушундай илимдерди жок кылып отуруп, бир жагынан болсо Ислам аалымдарына жалаа жаап, «Алар дүнүйөлүк жаратылыш таануу илимдерине каршы болушкан. Ал эми мен болсо аны Ислам динине киргиземин» деген пикирди айтты. Өзү жазган «Ислам жана христиандык» аттуу эмгегинде: «Бардык диндер бирдей. Сырткы көрүнүштөрү гана ар түрдүү» деп яхуди, христиан жана мусулмандардын бири-бири менен аралашууларын талап кылган. Лондонго бир попко жазган катында: **«Ислам жана христиандык»** сыяктуу эки чоң диндин кол кармашып, кучакташа турчу күндөрүн сагынуу менен күтүп жүрөмүн. Мына ошондо Тоорат, Инжил жана Куран бири-бирин куттуктаган китептер болуп, бардык жердеги элдерден колдоо табар эле», - деп жазган.

Жамиул-Азхардын ректору Шалтут менен бирге жасаган Курани карим тафсиринде банктардын пайыз ишин халал

деген фатва берген. Кийин мусулмандар тарабынан көргөн каршылык натыйжасында бул фатвасынан кайткан сыяктуу болуп көрүнгөн.

Бейруттагы масон уюмунун башчысы Ханна Абу Рашид хижри 1381 [м.1961]-жылы чыгарган **"Даира-тул маариф-ул-масонийа"** китебинин 197-чи бетинде: «Жамалиддин Афгани Мысырда масон уюмунун башчысы болгон. Аалымдардан жана мамлекет кызматкерлеринен турган үч жүздөй киши бул уюмдун мүчөсү болчу. Андан кийин имам Мухаммед Абдух башчылык кылды. Абдух масондордун эң таанымалы, эң чоңу эле. Анын масондук рухту арап мамлекеттерине жайуу тармагындагы жасаган кызматтарын эч ким жокко чыгара албайт», - деп жазган.

Британдыктар Индустанда мусулмандарга Ислам аалымы катары таанытып сунган дагы да бир таанымал капырлардын бири **Сэр Сейид Ахмед Хан** хижри 1234 [м.1818]-жылы Делиде туулган. Атасы Акбар шах заманында Индустанга көчүп келген. Өзү 1837-жылы Делиде Британдыктардын сотунда соттук кызматты аткарган тууган агасынын катчысы болуп иштеген. 1841-жылы сот кызматкери, 1855-жылы жогорку сот кызматкери даражасын алган.

Индустанда англистер жетилдирген дин адамдарынын бири – **Хамидуллах**. Ал 1926 [м.1908]-жылы Исмаилит сектасы өкүлдөрү көп тараган Хайдарабад деген жерде дүйнөгө келген. Бала кезинен Исмаилит сектасында ахли сүннөт душманы болуп тарбияланды. Парижде CNRS илим изилдөө борборунун мүчөсү. Мухаммед алейхиссаламды мусулмандардын гана пайгамбары деген пикирди таратууга көп аракет кылган.

Британыдктардын Исламды жойуу үчүн баштаган согуштарында өз өлкөсүн, элин, динин сүйгөн мусулмандарды алдоо үчүн колдонуп келген эң таасирдүү куралы – «Исламды жаңы кылымга шайкеш кылуу», «Исламды асыл негизине

кайтаруу» деген тартымдуу ураандар менен динсиздикти, мазхабсыздыкты орнотуу болгон. Британыдктардын бул куулугун түшүнгөн шайх-ул-ислам Мустафа Сабри: «Мазхабсыздык, динсиздикке карай салынган көпүрө» деген сөзү менен ислам душмандарынын ниеттеринин, максаттарынын кандай экендигин жакшы түшүндүргөн.

Британдыктар жана Ислам душмандары тарикат жана тасаввуф [сопулук] жолдорун бузуу үчүн дагы далай тер төккөн. Алар исламдын үчүнчү негизи болгон ихлас-[ыкылас]ты унуттурууга аракет кылышты. Тасаввуф аалымдары саясат менен алектенбеген, эч кимден пайда, акча күтүшпөгөн. Тасаввуф аалымдарынын көбү аалым жана мужтахид болчу. Анткени, тасаввуф, б.а., сопулук (суфизм) Мухаммед алейхиссаламдын жолу менен, изи менен жүрүү деген түшүнүк. Б.а., тасаввуф – ар бир сөзү, ар бир иши Ислам өкүмдөрүнө шай болуу деген сөз. Бирок, узак убакыттан бери сабатсыз наадандар, фасыктар жана бир нече англис тыңчылары жаман ниеттерине жетиш үчүн тасаввуф аалымдарынын аттарын пайдаланып түрдүү жасалма агымдарды-тарикаттарды куруп, көптөгөн бүлүктөрдү чыгарып, диндин бузулуусуна себепчи болгон. Зикир – Аллаху тааланы эске алуу дегенди билдирет. Зикир жүрөк менен орундалат. Зикир кылган кезде жүрөк тазаланып, жүрөктөн дүнүйөгө, жаратылышка деген махабат чыгып, ордуна Аллаху таалага деген махабат орнойт. Азыркыдай бир топ адамдардын аял-эркек аралаш, бир жерге жыйналып кыйкырык салуулары зикир эмес. Ушундай бузукулардын кыянаттары жана англистердин колдоо натыйжасында сахабалардын, дин аалымдарынын жолу унутулууга бет алды. Алардан бошогон орундарга мазхабсыз жана тасаввуфка душман болгон Ахмед ибн Таймиййа «ислам аалымы» жарыяланды. Бул кишинин адаштыруучу эмгектери негизинде «Ваххаби»

сектасы курулду. Англистердин көмөгү менен ваххабиликти үгүттөгөн китептер дүйнөдөгү **«Рабита-тул-алемил-ислами**» деген ваххаби борбору аркылуу бүткүл дүйнөгө жайылды. Көптөгөн мусулман мамлекеттерде салынган имараттардын маңдайына «Ибн Таймиййа медресеси» деген жазуулар асылды. Ибн Таймиййанын китептериндеги бузук пикирлери менен англис жашыруун агенти Хемфердин жалган жана жалааларынын аралашмасына **«Ваххабизм»** аты берилди. Чыныгы мусулман болгон ахли сүннөт аалымдары Ибн Таймиййанын китептеринин динибизге ылайык эместиги, бузуктугу тууралуу көптөгөн китептерди жазышканн. Бул китептердин бири Сомалилик аалымдардан шейх Абдуррахман Абдуллах бин Мухаммед Херринин **«ал-Макалатус суннийа фи кашфи залалати Ахмед ибн Таймиййа»** аттуу китеби. Шейх Абдуррахман Сомалиде Херер калаасында х.1339 [м.1920]-жылы дүйнөгө келген. Китеби х.1414 [м.1994]-жылы Бейрут шаарында басылды. Бул китепте Ибн Таймиййанын пикирлерине каршы аят жана хадистер менен жооп берген ислам аалымдары жана алардын эмгектери, китептери тууралуу кеңири маалыматтар жазылган. Англистер тарабынан курулган ваххабилик, мазхабсыздык, реформизм, салафи, кадияни, мавдуди жана таблиги жамаат аттуу адашкан секталардын бардыгында тасаввуф душмандыгы бар.

Колонизатор мамлекеттер ар түрдүү жолдор менен мусулмандардын билим жана техника тармагында артта калуулары үчүн жарышышкан. Мусулмандардын соода жумуштарына жана өнөр-кесиптерине ар түрдүү шылтоолор менен тоскоол болушту. Ислам өлкөлөрүндөгү жакшы мүнөздү жойуу, Ислам маданиятына балта чабуу, жаштардын Ислам илимдерин үйрөнүүлөрүнө тоскоол болуу үчүн арак-шарак, зинакордук, кумар жана топ оюндары сыяктуу

илдеттер жайылтылды. Тарбияны бузуу үчүн мусулман элдеринде жашаган грек, армян, орус сыяктуу мусулман эмес улуттагы аялдарды тыңчы катары пайдаланышты. Салтанаттуу түрдө үгүт жүргүзүп, мода үйлөрү, бий салондору, модель жана артист адистерин үйрөтүү сыяктуу алдоолор менен жаш кыз-келинчектерди тузакка түшүрүп, жаман жолдорго жетелешти. Ушул жагынан мусулман ата-энелер өтө сак болуулары керек. Кыздарын бул капырлардын тузагына түшүрбөө үчүн көздөрү ойгоо болуулары керек.

Османлы Халифаты соңку доорунда Европада билим алуу үчүн студенттер менен мамлекет кызматкерлерин жиберип турду. Бул окуучулар менен кызматкерлердин кээ бирлери капырларга алданып, масон клубдарына мүчө болушту. Биринчи милдети илим менен техника үйрөнүү болгон ал адамдарга клубдарда Исламды жана Османлы халифатын кулатуунун техникалары үйрөтүлдү. Бул кишилердин ичинен Османлы мамлекетине жана мусулмандарга баарынан көп зыянын тийгизген Мустафа Рашид паша болду. Ал окуу үчүн барган Лондондо кутурган Ислам душманы болуп тарбияланып кайтты. Шотланд масондору менен тууган болду. Ошол доордун падышасы жана халифасы кызматында отурган Султан Махмуд хан масон Рашид пашанын кыянаттарын көрүп, өлүм жазасына кескени менен буйрукту орундатууга өз өмүрү жетпей кайтыш болду. Султандын өлүмүнөн кийин Стамбулга кайтып келген Рашид паша жана жолдоштору Исламга жана мусулмандарга каршы пландап койгон кыянаттыктарын жүзөгө ашырышты.

Хижранын 1255 [м.1839]-жылы такка отурган кийинки халифа Абдулхамид хан 18 жашта болуп, жаш жана тажрыйбасы аз болчу. Тегерегиндеги аалым жана вазирлердин ичинен ага ак-караны тааныта турчу эч ким дагы болбоду. Бул абал Османлы тарыхында өтө кокунучтуу бурулуш кезеңине

айланып, улуу Осмон империясынын жыгылуу доорун баштап берген. Жаш падышы айлакер ислам душманы болгон англистердин таттуу сөздөрүнө алданып, мамлекет кызматтарына Шотландия масондору тарабынан окутулуп тарбияланган жахилдерди отургузду. Булардын мамлекетти жана Исламды ичкериден жыгуу саясаттарын дароо түшүнө албады. Исламды кулатуу максаты менен Англияда курулган **«Шотландия масондук уюмунун»** мүчөсү Лорд Рэдклиф [Lord Redcliffe] Стамбулга элчи катары келип, Мустафа Рашид пашанын садры-азам [премьер-министр=баш вазир] болуп дайындалуусу үчүн султанга көп жалбарып, терин төктү. «Мына бул маданияттуу, чебер саясатчы жана жөндөмдүү вазириңизди садры-азам кылып дайындасаңыз. Британия королдугу менен Османлы империясы арасындагы бүткүл саясый-экономикалык түшүнүшбөстүктөр жоюлат. Осмон падышалыгы экономикалык, техникалык жана аскерий тармактарда өнүгө баштайт», - деп халифаны алдады.

Хижранын 1262 [м.1846]-жылы садры-азам кызматына дайындалган масон Рашид раша кызмат ордуна отураары менен 1253-жылы тышкы иштер вазири болгон кезинде Лорд Рэдаклиф менен бирге дайындап, х.1255-жылы жарыя кылган «Танзимат» мыйзамына таянып ири областарда масон уюмдарын ачууга уруксат берди. Ошону менен халифаттын чегараларынын ичинде тынчылык жана кыянаттын уялары иштей баштады. Жаштар диний тармакта сабатсыз кылып тарбияланды. Лондондон алган буйруктардын негизинде башкаруу, чарбачылык, аскерий тармактарда реформаларды жасап, эл көзүн бойоп жатты. Ушул «ийгиликтерди» жамынып ислами тарбияны, ар-намысты, тарыхка жана ата-бабага деген терең урматты, эл биримдигин бузуп баштады. Өздөрүнүн тарбиясы менен өскөн адамдарды башчылык кызматтарга дайындады. Ушул жылдары Европада физика,

химия тармактарында көптөгөн жаңылыктар ачылып, чоң фабрика-заводдор, университеттер салынып, жаңы согуш куралдары жасалып жатты. Ал эми Осмон мамлекетинде англистердин оюнчугу болгон, өнүгүүнүн кепили деп эсептелген масон Мустафа Рашид пашанын аркасында булардын эч бири ишке ашпады. Жада калса, Фатих Султан заманынан бери Османлы медреселеринде окутулуп келе жаткан математика, архитектура, геометрия, астрономия сыяктуу сабактар толугу менен программадан алынып ташталды. «Дин адамдарына, молдолорго физика, химиянын эмне кереги бар?» - деп билимдүү аалымдардын өсүп чыгуусуна кедерги болду. Кийин келген ислам душмандары болсо: «Имам, молдолордун жаратылыш таануу илимдеринен кабары жок, алар сабатсыз, артка тарткычтар» деп мусулман жаштарды Исламияттан суутууга аракет кылышты. Масон садры-азамдын доорунда Исламга жана мусулмандарга зыяндуу болгон, мусулмандыктын үйрөтүлүүсүнө кедерги болгон нерселерге өнүгүүчүлүк, маданияттуулук, заманбапчылдык деген наамдар тагылды. Алар чыгарган жаңы өкүм, мыйзамдардын бардыгы мусулмандардын жана мамлекеттин зыянына иш кылышты. Мамлекеттин негизги ээси болгон мусулман түрктөр экинчи даражадагы жарандар катарына түшүрүлдү.

Аскерге барбаган мусулмандарга жаза катары ар адам өтөй албай тургандай көлөмдө акча төлөө жазасы берилсе, мусулман эмес калк өкүлдөрүнүн мындай аракетине аз гана айып пул салынды. Бул өлкөнүн негизги жарандары болгон мусулмандар англистердин алдоосу менен чыгарылган согуштарда шейит болуп жатканда Рашид паша жана жанындагы масон желдеттеринин оюндарынын аркасында мамлекеттин өнөр-кесип жана соода-сатык тармагы гайри-муслим [мусулман эмес] жарандардын колдоруна өтүп кеткен.

Британдыктар Орус падышасы Николай 1-дин Кудустага католиктерге каршы православдарды тукурду деген жалаалар менен, орустардын Жер Ортолук деңизине түшүшүн каалабаган Француз императору III Банопардды да Түрк-Орус Крым согушуна түртү. Англистер өздөрүнүн пайдасы үчүн француздар менен ишке ашырган ошол келишимдерин түрк калкына масон Рашид пашанын дипломатиялык жеңиштери иретинде тааныштырды. Душмандардын ушундай тартымдуу үгүттөөлөрү, жасалма достуктары менен үстүн жабууга тырышкан бузуку ниеттеринин бардыгын байкаган Султан сарайда өкүнүчтөн канча жолу көз жашын төктү. Мамлекетин жана калкын кемирип жаткан душмандардан коргоо үчүн чараларды издеп Аллахка жалбарчу эле. Ошол себептен масон Рашид пашаны бир канча жолу садры-азамдыктан түшүргөнү менен өзүн элге жөндөмдүү, акылдуу деп тааныткан Рашид паша куулугун ашырып, каршылаштарын жеңип кайрадан кызматын колго алчу. Тилекке каршы кайгыдан жана өкүнүчтөн кемирилген Султан туберкулез дартына чалдыгып, жаш кезинде каза тапты. Андан кийинки жылдары мамлекеттик маанилүү кызматтарга отургандар университеттерде сабак берген жана сот бийлигине келгендердин бардыгы Рашид пашанын желдеттери болгон. Ошондойчо мамлекеттин бүткүл органдары масондордун колуна өтүп, "кахти рижал" [башчысы жок] доордун ачылуусуна жана Осмон мамлекетине «оорулуу адам» деген ат тагылуусуна себеп болду.

Экономика илиминин профессору Омар Аксу 1989-жылы 22-Январь Түркия гезитинде жарыяланган макаласында: «Бизде Европалыктарга жетип алуу, аларга окшошуу аракетинин башы 1839-жылы чыккан "Танзимат" мыйзамына келип такалат. Биз батыш элдеринен технологияны гана алуу керектигин, ал эми маданиятта аларга окшобой улуттук

маданиятыбызды сактап калуу керек экендигин биле албаптырбыз. Батыштыктарга жетип алуу дегенди христиан динин кабыл алуу деп түшүнүптүрбүз. Мустафа Рашид пашанын англистер менен жасаган соода келишими биздин өнөр кесип тармагыбызга оңбогондой сокку урган», - деп жазган.

Осман империясында Шотланддык масондордун маанилүү кызматтарына ээ болуунун аркасында халифаларга душмандыктар уюштурулуп, шейит кылынган. Мекендин жана элдин ийгилигине болгон ар бир маанилүү ишке каршы чыгып, бөгөт болуп отурду. Көтөрүлүштөр, төңкөрүлүштөрдүн аягы көрүнбөй кетти. Ушундай мекенин саткан адамдар менен катуу күрөш жүргүзгөн каарман Султан экинчи Абдулхамид Хан болгон. Ошол себептен аны масондор «Кызыл султан» деп каралоого тырышты. Султан Абдулхамид мамлекеттин экономикасын көтөрүп, мектеп менен университеттерди ачып, имараттарды оңдоп чыкты. Венадан башка Европада теңдеши болбогон медицина факультетин ачты. Хижранын 1293 [м.1876]-жылы саясат таануу факультетинин пай дубалы салынды, ал эми 1297-жылы юридика факультетин ачты. 1301-жылы жогорку инженердик мектеп менен кыздар лицейин ачты. Европага окуу үчүн барган жаштардын масондордун тузагына түшүп жатканына кедерги болуу максаты менен Европадагы профессор менен мугалимдерди өтө жогору айлык менен Стамбулга алып келди. Кыз окуучулардын да ошол мугалимдерден жаратылыш таануу билимдерин алуусун камсыздады. Ушундайча өз мекенине, калкына жана динине бекем миңдеген илим адамдарын, адистерди тарбиялады. Теркос көлүнүн суусун түтүктөр менен Стамбулга алып келди. Бурсада жибек иштетүү мектебин, Стамбулда айыл чарбачылык жана мал дарыгерлиги окуу орундарын ачтырды. Хамидияда кагаз фабрикасын,

Кадыкөйдө табигый газ фабрикасын жана Бейрут портун салдырды. Османлы сактандыруу фирмаларын ачты. Эрегли жана Зонгулдак көмүр кен орундарын ачты. Акыл-эси жокторго арналган оорукана, Шишли аймагында “Хамидийа балдар ооруканасын” жана “ Дар-ул-ажиза” кайрымдуулук үйүн салдырды. Аскер күчүн кубаттандырып өз заманынын эң чоң кургакта аракет кылган аскерин курду. Эскирип калган аскер кемелердин ордуна Европадан жаңы согуш кемелерин, суу асты кемелерин алдыртты. “Стамбул-Эскишехир-Анкара”, “Эскишехир-Адана-Багдат” жана “Адана-Дамаск-Мадина” багыттарына темир жолдорун салдырып, поезд жүргүздү. Осман мамлекетинде дүнүйөдөгү эң чоң жана эң узун темир жол курулду. Каарман Халифанын бул жасаткан эмгектери алигиче колдонулууда. Бүгүн Түркия, Сирия, Ирак жана Аравияда поездге түшкөн жолоочулар мамлекеттин бир учунан экинчи учуна чейин уланып жаткан темир жолдун Абдулхамид хан заманынан калган жол экендигин мактануу менен көрө алат.

Яхудилер англистердин камкордугу жана үгүттөөсү менен Палестинада бир яхуди мамлекетин курууну көздөп жүргөн эле. Бул коркунучту байкап, сионисттердин максаттарын жакшы түшүнгөн халифа Абдулхамид хан Палестинадан бир карыш жер да яхудилерге сатылбасын деген ферман чыгарды. Бүткүл аалам сионисттер уюмунун төрагасы Теодор Херзл жана яхуди динбашы Моше Леви Султан Абдулхамиддин сарайына келип, еврейлерге Палестинада жер сатуусун өтүндү. Аларга халифа Абдулхамиддин жообу: «Ааламдын бүткүл падышалары алдыма келип таазим этип жалбарса, еврейлерге жер сат деп бүткүл байлыктарын алдыма төксө да, силерге бир карыш жер бербеймин. Аталарыбыздын кандарынын куну менен алынган жана ушул күнгө чейин жаныбызды берип коргоп келген бул мекен акчага сатылбайт» болду.

Мындай күтүлбөгөн жооптон сокку жеген яхудилер ошол кездеги Осмон мамлекетинен Европага окууга барып, сионисттердин тузактарына түшүп, Ислам жана Осмон душманы кылып тарбияланган жаштардын колу менен курулган оппозициялык “Иттихад ва таракки” [Биригүү жана өнүгүү] партиясы менен өз ара жашыруун келишимдерди жасашты. Максаттары халифага каршы өз элинин саткын жаштарын каршы чыгаруу эле. Бүткүл бузуку күчтөр биригип, халифага каршы чабуулга өттү. Мамлекет ичинде канча деген саясий көтөрүлүштөр, бүлүктөрдү уюштуруу аркылуу соңунда хижранын 1327 [м.1909]-жылы халифаны тактан түшүрүп, мусулмандарды башсыз калтырды. Бул саясий төңкөрүлүштү уюштурган Иттихад жана таракки партиясынын жетекчилери [Мидхад паша, Талат паша, Анвар паша] халифадан кутулган соң каерде Ислам душмандары менен масондор бар болсо бардыгын жыйнап келип, мамлекет кызматтарынын эң жогорку кызматтарына отургузду. Жада калса, диний иштерге жооптуу шайхул-ислам кызматына дайындалган Хайруллах менен Муса Казымдын экөө тең масон уюмунун мүчөлөрү эле. Ошол жылдары башсыз калган Осмон Ислам державасынын бийлик башы толугу менен масондор менен анлистерге сатылган саткындардын колунда калып, мамлекет канга баткан. Англис күчүгү саткындардын карөзгөй максаттары менен Британдыктардын түрткүлөрү менен боштон бошко чыгарылган Балкан, Чанаккале, Орус жана Палестина согуштарында Абдулхамид хандын жасап жетилдирип кеткен дүнүйөнүн эң күчтүү кургактагы аскерлери төрт майданга чачыратылып, бир-бирден талкаланды. Ошол согуштарда миллиондогон Осмондук мекенге берилген жоокерлер шейит болду. Биринен кийин бири уланып жаткан согуштар жеңилүүлөр менен аяктала берди. Осмон тарыхында мындай жеңилүүлөр болгон эмес.

Үч континентти каптап жаткан чоң мамлекеттин башына сионисттер менен англистердин жардамы менен отуруп алган англис күчүктөрү [Мидхад паша, Талат паша, Анвар паша] мамлекетти ит-кушка жем кылган соң, элдин бирдикке жана коргонууга муктаж болуп турган кезинде калкты башсыз калтырып, чет элге качып кетти. Саткын экендиктерин да өздөрү ошондойчо далилдешти.

Осмон Империясында ачылган миссионер мектептерде жана чиркөөлөрдө масондорго алданган гайри муслим (мусулман эмес) жарандар Осмон мамлекетине каршы көтөрүлүш жасоого үндөлдү. Мектептерге мугалим жана чиркөөлөргө поп аты менен Европадан келген кара чапанчан тыңчылар, журналистер, барган жерлерин баарына акча, курал-жарак жана фитна (бүлүк) алып барды. Чоң көтөрүлүштөр болду. Тарыхта адамзаттын бетине кара так болуп түшкөн геноциддер, баскынчылыктар орун алды. Мусулман элдерине каршы армян, болгар жана грек зулумдуктары жасалды. Гректерди Измирге көчүргөндөр да Британдыктар болчу. Аллаху таала түрк улутуна ырайым кылып, улуу боштондук согушунан кийин, бүгүнкү кооз мекенибиз куткарылды.

Осмон мамлекети тарагандан кийин, дүнүйө бири-бирин талкалады. Осмон мамлекети тампон сыяктуу бир мамлекет болчу. Мусулмандар үчүн бир коргоочу, капырлардын дагы бири-бири менен согушпоосу үчүн бир кедерги болчу. Султан Абдулхамид Хандан кийин эч бир мамлекетте тынчтык, бейпилдик калбады. Европа мамлекеттеринде Биринчи Дүйнөлүк Согушу учурунда, анан Экинчи Дүйнөлүк Согушу учурунда, кийинчерээк коммунизм оккупациясы жана зулумдугу астында кан жана геноцит такыр токтогон жок.

Британдыктар менен биригип Осмондуктардын артынан сокку ургандар такыр тынчтык таппады. Кийинчерээк

бушайман болушту. Жада калса, хутбаларды кайра Осмондук халифалардын атынан окута башташты. Британдыктар тарабынан Палестинада Израил мамлекети курулганда, Осмондуктардын баркы билинди. Палестиналыктардын Израилдин зулуму астында кандай жырткычтыктарга дуушар болуп жатканын гезиттер жазууда, дүнүйөлүк телеканалдар көрсөтүүдө. 1990-жылы Египет Тышкы Иштер министри Исмат Абдулмажид: “Египет эң рахат жана бейпил күндөрүн Осмондуктардын доорунда жашады”, - деген.

Христиан Европа мамлекеттеринин жана Американын кызыкчылыгы болгон бүт жерде христиан миссионерлери болот. Миссионерлер христиандыкты жаюу, кудай деп билишкен Иса алейхиссаламга кызмат, тынчтык алып баруу сыяктуу сөздөрдүн артына жашынган өз пайдасы үчүн элдердин тынчын алуучулар болуп саналат. Андан да маанилүү милдеттери болсо барган мамлекеттерин христиан мамлекеттерге байлоо. Миссионерлер бара турган мамлекеттердин тилин, үрп-адаттарын өтө мыкты үйрөнүшөт. Барган ар бир мамлекеттерин саясый, аскердик, географиялык, экономикалык жана диний структурасын эң майда-чүйдөсүнө чейин үйрөнүп, христиан мамлекеттерге жиберип турушат. Ар жерде, өздөрүнө дос боло турган адамдарды таап, аларды сатып алышат. Мындай адамдар, жергиликтүү адамдар болушат, бирок, же христиандыкка өтүп кеткен, же жахил, же болбосо саткын болушат.

Миссионер боло турган адам, бул милдетти аткара турган мамлекетте даярдалат же ал мамлекетте даярдалган бир миссионер тарабынан даярдалат.

Масон Рашид паша тарабынан даярдалган **“Гулхана Фарманы”**нан кийин Осмон мамлекетиндеги миссионердик иш-аракеттер артты. Анатолиянын эң кооз жерлерине колледждер ачылды. Фармандан (буйруктан) кийин жыйырма

бир жыл өтүп, Харпутта, 1276 (м.1859) жылында **“Фырат Колледжи”** ачылды. Бул имарат курулуп жаткан учурда эч бир чыгымды аяшкан жок. Ал арада миссионерлер, Харпут өрөөнүндө 62 борбор куруп, 21 чиркөө ачышкан болчу. Алтымыш алты армян айылындан алтымыш экисинде миссионер уюму курулган болуп, ар үч айыл үчүн бир чиркөө ачылган болчу. Жети жаштан жетимиш жашка чейин бардык армяндар мусулмандарга жана Осмон мамлекетине каршы душман кылынган эле. Миссионер аялдар армян аялдарын жана кыздарын бул маселеде даярдоо үчүн чоң эмгек сапташкан эле. Атактуу аял миссионер Мария А. Вест кийинчерээк басылган **“Romance of Mission”** деп аталган китебинде: “Армяндардын рухуна кирдик, жашоолорунда төңкөрүш жасадык”, - деп жазууда. Бул иш-аракет армяндар жашаган ар бир жерде орундалды. Газиантепте **“Антеп Колледжи”** жана Мерзифонда **“Анатолия Колледжи”,** Стамбулда болсо **“Роберт Колледжи”** мына ушулардын башында. Мисалы; Мерзифон Колледжинде бир да түрк окуучу жок болчу. 135 окуучудан 108и армян, 27си грек болчу. Алар жатып окуу үчүн Анатолиянын бүт жеринен чогултулган окуучулар болчу. Директору башкаларда да болгону сыяктуу бир поп эле. Ал ортодо Анатолия кайнай баштады. Жашыруун бирдикке мүчөө болгон армяндар мусулмандарды мыкаачылык менен өлтүрүп, мусулман айылдарын күйгүзүп, мекенинин коргоочусу жана ээси Осмон мамлекетине жашоо мүмкүнчүлүгү бербей жатышкан. Кийинчерээк жасалган изилдөөлөрдүн натыйжасында, алардын 1311 (м.1893) жылында жасаган чоң геноциттерде бирдик мүчөлөрүнүн аталган колледжде жайгашканын, бардык иш-аракеттеринин даярдыгын ошол жерлерде көргөндүктөрүн жана жетекчилеринин Кайаян менен Тумаян атуу колледж мугалимдери экендиктери аныкталды. Мунун

натыйжасында миссионерлер бүткүл дүнүйөнү козгошту. Бул эки саткын армянды куткаруу үчүн Америкада жана Англияда чоң митингдер даярдашты. Мындан улам, Англия менен Осмон мамлекетин мамилеси бузулду. Маселенин эң кызык жагы, 1893-жылы, Британдык миссионерлер тарабынан даярдалган бул митингдерде Мерзафон Анатолия Колледжинин директору дагы Лондонда алардын арасында эле. Анатолияда мусулмандарга каршы жасалган геноциттердин христиан китептеринде тескериси жазылды. Бул жалгандардын бири Бейрутта даярдалган **“Ал-мунжид”** арабча сөздүк китебинде Маръаш сөзүндө жазылган.

Гази антептин эски дефтер-и хакани кызматчысы Айюб Сабри Эфендинин 1978-жылы Стамбулда басылган **“Туткундан эскерүүлөр”** деген китебинде мындай деп жазат: “Англистер үчүн мусулмандарга зулумдук жана акарат кылуу улуттук милдет болуп саналат. Жыйырма миңден ашуун мусулман туткундун 1919-жылы, Египеттин Аббасийя ооруканасында көздөрү оюлган, колдору, буттары, кесилген эле. Туткундарды толук бойдон жылаңач кылып, англис майордун алдынан өткөрүшчү. Туткундардын арасында болгон имам Абдуллах мырза, жок дегенде уят жерлерибизди бет аарчы менен жаап алууга уруксат берүүсүн сурап, көп жалбарды. Уруксат беришкен жок. Тескерисинче маскара кылышты. Яфа шаар акими Омор Байтар мырза жана Аккалык депутат жана төртүнчү горнизон инспектору Асъад Шакир мырза жана көптөгөн аалым жана шерифтер жана Наблус шаар башкаруу кеңешинин мүчөсү Сайфиддин мырзалар да арабызда эле. Өткөн кылымдардагы жырткычтыктар жана Инквизиция зулумдуктары, англис колонизаторлорунан көргөн зулумдуктардын жанында эч нерсе болбой калат. Дүнүйөдө эч бир улут кылбай турган кордукту, төмөндүктү ошолор кылды.”

Миссионерлер 1893-жылы армян жарандарга үч миллион Инжил (Библия) жана төрт миллион христиандык тууралуу башка китептерди таратышты. Бул, ар бир жаңы төрөгөн баланы дагы кошкондо, ар бир армянга 7 китеп берилген дегенди билдирет. Бир гана Америкалык миссионерлер жылына 285.000 доллар сарпташчу.

Миссионерлердин ушул чоң суммадагы акчаны Кудай үчүн сарптагандыктары ойлоо кыйын. Анткени миссионерлер үчүн дин бир соода болуп саналат. Бул акчаны Анатолияга Исламды, Осмон мамлекетин жыгуу үчүн жумшаган миссионерлер,ъ түрктөрдү, армяндарды өлтүрүп, аларга жардам кылалы деген пропагандалар менен жүз эсе кылып кайтарып алышчу.

Дагы ошол жылдары колледждерде миссионерлердин алдоосу жана үндөөсү Британ  куралдуу күчтөрүнүн жардамы менен грек жарандары дагы Афинада жана Түркиянын Йенишехир шаарында көтөрүлүп, жүз миңдеген мусулмандарды, бала-аял дебей жырткычтык менен өлтүрүшкөн. Бул көтөрүлүш Адхам пашанын кол астындагы кошуун куралдуу күчтөрдүн жардамы менен 1313 (м.1895) жылында жөнгө салынды. Бул жеңиш жалгыз гректерге каршы эмес аларды көтөрүлүшкө үндөгөн англистерге каршы колго киргизилди.

Англия мамлекетин башкарган үч негизги элемент бул – Король, Парламент жана Чиркөө, б.а., Вест Министр болуп саналат. 918 (м.1512) жылына чейин парламент менен королдун хан сарайы Вест Министрдын ичинде болчу. 1512-жылындагы чоң өрттөн кийин король Букингэм Сарайына көчүп өттү жана парламент менен чиркөө бир имаратта жайгашкан эле. Англияда чиркөө менен мамлекет бирге. Король менен королеваларга чиркөөдө башкы поп тарабынан таажы кийгизилет.

Англис Борбордук Статистика комитети тарабынан жазылган "Коомдун негиздери" деп аталган рапортко ылайык, ар бир жүз Англис наристеден жыйырма үчү никесиз төрөлүүдө.

7-май, 1990 жылындагы бир Стамбул гезитинин Англис Скотланд Ярд англис полициясы тарабынан басылган статистикага таянып берген кабарда, Лондондо коопсуздуктун жоктугу, өзгөчө аялдар үчүн өтө кооптуу шаарга айланганы билдирилүүдө. Англис полициясынын рапортуна ылайык акыркы он эки айда эң көп намыска кол салуу жана тоноо менен бирге башка кылмыштарда көбөйүү болгон.

Бүткүл дүнүйөдө жана бүткүл диндерде үй-бүлөө мыйзамдуу негизде аял-эркектен турат. Эки эркектин ливата (жакындык) кылуусун англис мыйзамдары коргоого алууда.

12-ноябрь, 1987-жылы бир Стамбул гезитинде: "Англис куралдуу күчтөрүндө чатак" деген темада, королева экинчи Элизабетанын коргоочу гвардиясына жаңы кошулган солдаттардын намысына кол салуу болгону жана мыкаачылык менен кордук көрсөтүлгөнү жазылган.

28-декабрь, 1987-жылындагы бир Түркия гезитинде жарыяланган бир изилдөө макалада Англия чиркөөлөрүндө лутилердин (эркектин эркек менен жакындык кылышы) саны 15% экендиги, Лорддор жана элдик палатасында болсо, бул сандын андан да жогору экени билдирилүүдө. Ахлаксыздык англис кабинетине чейин жеткен болуп, Профумо чатагы сыяктуу окуялар орун алган. Европада лутилер организация кылынган алгачкы мамлекет - Англия. Бул ахлаксыздыктар жасалган жерлерде дагы англистердин Ислам душмандыгы кезигет. Лондондун арка көчөлөрүндө проституция, ливата жана ар түрдүү төмөндүктөр жасалган жерлер Исламда ыйык түс деп саналган жашыл түс менен боёлгон жана бул сыяктуу жаман жерлерге Мекке деп жазып коет.

Англис (Гуардиян гезити) 200 миң кыз баланын балагат жашына жеткенде атасы тарабынан намысына кол салынгандыгы үчүн сотко кайрылып, коргоого алынуусун сурашкан. ББС теле каналы болсо кабарында сотко кайрылбагандардын саны 5 миллион экенин божомолдонуп жатканын айткан.

Англия жер тилкелерин бөлүштүрүлүшү жагынан дагы дүнүйөнүн эң адилетсиз системасына ээ. Англис дыйкандарынын жер реформалары үчүн лорддорго каршы жасаган күрөштөрү тарыхтарда жазылган. Бүгүн дагы Англияда жерлердин 80 пайызы өзгөчө укукка ээ делген азчылыктын кол астында экени чындык.

31-май, 1992-жылы Жекшенби күнү жарыяланган Түркия гезитинде жазат: "Англияда экономикалык кыйроолордун натыйжасында жумушсуздук жана жакырчылык өзүн өзү өлтүрүүлөрдү арттырууда. Англис медициналык журналы (Бритш мэдикал)дагы Оксфорд ооруканасындагы эки доктордун изилдөөсүндө жыл сайын жүз миң англистин өзүн өзү өлтүрүүгө аракет кылганы, алардын 4500үнүн өлгөнү аныкталган. Булардын 62 пайызы жаш кыздар." Истребителдери, бомбалары, ракеталары менен жыл сайын жүз миңдеген мусулманды шейит кылган, жүз миң жаранын өзүн өзү өлтүрүүгө үндөгөн англистер сыяктуу саткын, жырткыч бир мамлекет кездешкен эмес. Жыл сайын согуш куралдары менен жүз миңдеген Азия Африка элдеринин өмүрүнүн кыйылуусуна себеп болгондуктары жетпегендей өз жарандарынын дагы өз өзүнө кол салууларына түртмөлөгөн заалым, жапайы, саткын, канкор  мамлекет көрүлгөн эмес.

Ирландия болсо, Англиянын башына балээ болгон. Өздөрү казган кыянат аңдарына өздөрүнүн түшкөн күндөрдү дагы Кудай буюрса бирге көрөрбүз.

Китебибиздин экинчи бөлүгүн кутуу ысымы менен

берекеттенүү үчүн колонизаторлор тууралуу эң мыкты сүрөттөмө берген Абдулхаким Арвасинин “рахметуллахи алейх” төмөнкү сөздөрү менен аяктайбыз:

“Исламдын душман деп билген улуттар арасында биринчи орунда англистер турат. Мисалы, Исламды бир бакка окшотсок, башка капырлар мүмкүнчүлүк тапканда бул бакты түбүнөн кыркышат. Мусулмандар да аларга душман болушат. Бирок, бак күндөрдүн биринде кайра өсүп чыгышы мүмкүн. Англистер андай эмес. Бул бакка кызмат кылышат. Карап чоңойтушат. Мусулмандар аларды жакшы көрүшөт. Бирок, түндө эч кимге билдирбей тамырына уу саят. Бак ошентип куурайт, андан ары өсө албайт. Буга мусулмандар менен бирге өкүнгөн болуп көрүнүп аларды алдайт. Англистердин Исламга мындай уу сайуусун акча, мансап жана аял сыяктуу напсинин каалоолору аркылуу сатып алган жергиликтүү мунафыктардын колдору менен Ислам аалымдарын, Ислам китептерин, илимдерин жойуусу деп түшүнүү керек.”

## Үчүнчү бөлүк

## ХУЛАСАТ-УЛ-КЕЛАМ РИСАЛАСЫ

Юсуф Небхани (рахметуллахи алейх)[82] бул рисаласында мындай деген:

«Аллаху таалага хамд-мактоолор болсун! Каалаганына жакшылык кылып, туура жолго салат, каалаганын болсо адашкан жолдо калтырууда. [Адашуучулуктан кутулгусу, эки дүнүйөнүн бакытына жеткиси келип: «Өзүң ыраазы болгон хак жолуңду насип кыла көр!» деп жалбаргандардын дубаларын адилеттиги менен кабыл кылууда.] Пайгамбарлардын жана тандалгандардын эң улуусу Мухаммед алейхиссаламга салам жана салват болсун! Анын жер жүзүндө жылдыздай

[82] Юсуф Небхани 1932-ж. (1350-х.ж.) Бейрутта көз жумган.

жаркыраган үй-бүлөсүнө, туугандарына (урпактарына) жана сахабаларынын ар бирине дубаларыбызды айтабыз.

Бул китептин бети аз, бирок, мазмуну терең. Акылы жана илими бар адам ынсап менен бул китепти окуса ичиндеги акыйкаттарды кабыл кыла тургандыгы анык. Бул китеп Аллаху тааланын мусулман кулдарына сый кылып берген **«сирати мустаким»**ин (хак жолун) душмандарын таштап койгон **«залалат** (алашкан) **жолу»**нан айырмалай билүүгө жардамын тийгизет. Бул китепти **«Хуласат-ул-келам фи таржихи дин-ил-Ислам»,** б.а., «Ислам динин тандоого пайдасын тийгизген сөздөрдүн жыйнагы» деп атадым.

Эй, түбөлүк азаптан кутулуп, чексиз бактылуу, ары кубанычтуу өмүргө жеткиси келген адам баласы! Ушул эң маанилүү акыйкатка жетүү үчүн түбөлүк азаптан куткарар себепти табуу үчүн канчалык ойлонуп, болгон күчүңдү жумшасаң, бирөөлөрдөн жардам сурап күчүңдүн жеткенинче изденсең бул себептин чыныгы маанилүүлүгүнүн жанында бул кылган иштериң түккө арзыбай калат. Бул кылгандарың бүткүл дүнүйө байлыгына жетүү жолунда бир кум кыпынын берүү менен тең болот, Албетте, бул акыйкаттын маанилүүлүгүн бул кичине китепчеге батырып түшүндүрүү мүмкүн эмес. Бул эмгегибиз акылы болгонго бир белги берүү сыяктуу. Акылдуу адам бир белги менен максатты түшүнөт. Бул акыйкатты тафаккур кылып, жакшы түшүнө алууңар үчүн жол көрсөтө турчу белги катары бир нече сөз айтмакчымын:

Адам баласы өзү көнүп калган адаттарын жакшы көрөт. Алардан айрылууну каалабайт. Төрөлгөндө сүт эмгенге көнөт. Эмчектен чыккысы келбейт. Чоңойгон сайын, үйүнө, чөйрөсүнө, шаарына көнөт. Булардан айрылуу өтө оор болот. Кийин соода сатык жасаган дүкөнүнө, адистигине, бала-бакырасына, тилине, динине көнөт. Алардан дагы айрылгысы келбейт. Ошентип, ар кандай коомдор, уруулар, улуттар, салт

санаалар пайда болот. Демек, бир элдин өз динин жакшы көрүүсү, өздөрүн ошол диндин өкүлү катары эсептөө өз динин жеткиликтүү түшүнгөндүгүнөн, хак деп тапкандыктарынан эмес. Ошондуктан акылдуу болгон адамдардын бул абалда кыла турчу иши өз дини менен бирге бардык диндерди изилдеп, ошолордун ичинен акыйкат дин деп тааныганына ыйман келтирүү болмок. Анткени, бузулган, жоюлган динге байлануу адамды түбөлүк азапка, жамандыктарга сүйрөйт. Эй, адам баласы, караңгылыктан, наадандыктан чыга турчу кез келди! Эгер: «Акыйкат дин кайсысы экендигин кантип билесин, мен көзүмдү ачканы угуп үйрөнгөн, карманган динимдин акыйкат экендигине ишенемин. Өз динимди жакшы көрөмүн дей турган болсоң мына муну билгениң орундуу болор: «Дин дегенибиз Аллаху тааланын Пайгамбарлары аркылуу жиберген буйрук менен тыйууларына моюн сунуу». Бул буйруктар адамзаттын Аллаху тааланын алдындагы жана бири бирлеринин алдындагы милдеттен турат. Азыркы диндердин арасында Аллаху тааланын сыпаттарын, ыйман, ибадат, кулчулук түрлөрүн жана жаратылгандар арасындагы карым катнашты эң көркөм, эң пайдалуу жана эң тартиптүү түрдө түшүндүргөнү кайсы? Акыл жакшыны жамандан ажырата алган күч кубат. Андай болсо өзүн акылдуумун деп эсептеген ар бирж ан жамандык деп чечкен нерселерин таштап, жакшылык деп уккан нерселерин сынап, текшерип көрөт. Динди изилдеп, текшерүү дегенибиз ал диндин тарыхы, пайгамбарлары, сахабалары, өкүлдөрү тууралуу окуу, издештирүү. Эгерде сен ушундай текшерип, изилдеп барып жактырган болсоң ошол динге кир! Напсинин айтканына эмес акылыңдын айтканына баш ий! Напсиң үй бүлөдөн, досторуңан жана бузулган жаман дин адамдарынан уят боло тургандыгын, сага алардан зыян келе тургандыгын шылтоо кылып сени алдайт. Бирок, бул зыяндардын түбөлүк азаптын

жанында түккө арзыбай тургандыгын унутпа! Ушуну гана түшүнгөн киши албетте дин катары Ислам динин тандайт. Пайгамбарлардын акыркысы Мухаммед алейхиссаламга ыйман келтирет. Ансыз деле Ислам бардык келип кеткен пайгамбарлардын бардыгына ыйман кылууну талап кылат. Дагы да динибиз ар бир пайгамбардын алып келип үндөгөн диндери шарияттары акыйкат экендигин ар бир жаңы пайгамбар келгенинде өзүнөн мурунку пайгамбарпдын алып келген шарият өкүмдөрү өз күчүн жойгонундай Мухаммед алейхиссалмдын дини келгенинде дагы башка бардык диндердин өкүмдөрү жараксыз калгандыгын билдирген. Бир адамдын өзүнүн карманып жүргөн дининин акыйкат дин эместигин түшүнүүсү жана бул динди таштап Мухаммед алейхиссаламга ыйман келтирүүсү напсиге өтө оор тийет. Анткени, напси Аллаху таалага, Мухаммед алейхиссаламга жана Анын динине душман кылып жаратылган. Напсинин бул душмандыгы **«Хамиятул жахилия»** деп аталат. Бузук диндеги ата энелер, мугалимдер жана жаман достор, (радио, теле берүүлөр жана өкмөт адамдары) напсинин бул душмандыгын колдоп кубаттап отурушат. Мына ошондуктан, балага жаштайынан үйрөтүү ташка тамга баскандай деп айтылат. Напсинин бул душманыгын жойуу үчүн көп аракет кылып, напси менен күрөшүп, (жихад кылып) напсини акыл менен ишендирип жеңүү керек. Төмөндө жазылган насыяттарды дыкат окуп түшүнүү напси менен күрөштө сага көп жардам көрсөтөт.

Бир динге кирип, анын эрежелери менен өмүр сүрүүдөн көздөлө турчу максаттын ата энеден калган бир дин деп мактануу үчүн эместиги, тескерисинче, түбөлүк бакытка жетүү жана түбөлүк азаптан кутулуу үчүн экендиги белгилүү. Пайгамбар деп өзүнө пайгамбарлык милдеттер менен сыпаттар берилип жана Аллаху тааланын буйрук

жана тыйууларын үммөтүнө жеткирген адамды айтабыз. Ушундай бир пайгамбардын артынан ээрчүү, Анын алып келген шариятына моюн сунуу керек. Китептерде өздөрүнө «Васани» делинген айкелдерге, путтарга сыйынуучулар менен «Дахри» деп аталган кудайсыздар [атеист, масон, коммунисттер] сыяктуу динсиздердин жаныбарлардын катарына киргендигин бүткүл диндер бир ооздон тастыкташууда. Анткени, жаныбарлардын дини болбойт. Ал эми христиан жана яхуди диндери болсо төмөндөгү себептерге байланыштуу акыйкат дин деген сыпаттан айрылган:

**1)** Ислам docinинде Аллаху тааланын камил сыпаттары бар. Анын кем сыпаттары жок. Ибадаттарды орундоо оңой. Адамдар арасындагы карым катнаш адилет менен бекиген. Ал эми башка диндердин ибадат нормалары жана араларындагы карым катнаштары убакытка байланыштуу өзгөрүп, акылга сыйбас абалга түшкөн.

**2)** Мухаммед, Иса жана Муса алейхимуссаламдын өмүрлөрүн тарыхтардан изилдеп карай турган болсок Мухаммед алейхиссаламдын эң асыл, эң тектүү, эң пайдалуу, эң билимдүү, эң акылдуу, эң үстөм, дүнүйө жана акырет илимдеринде эң аалым экендигин көрөбүз. Ал киши эч кимге шакирт болгон эмес. Умми болгон. Б.а., эч бир китеп окубаган, эч кимден билим агартуучулук сабагын албаган.

**3)** Мухаммед алейхиссаламдын көрсөткөн мужизалары башка пайгамбарлардын көрсөткөн мужизаларынын кошундусунан да канчалаган эсе көп. Башка пайгамбарлардын көрсөткөн мужизалары өткүнчү болуп, азыркы кезде калган эмес. Ал эми Мухаммед алейхиссаламдын мужизаларынын бир бөлүгү, өзгөчө Курани карим мужизасы Кыямат күнүнө чейин улана бермекчи. Анын үммөтүнүн олуяларынын кереметтери  дагы ар качан жана ар жерде көрүнүүдө.

**4)** Ушул үч диндин бизге чейин жеткен даректеринен

Мухаммед алейхиссаламды жана Анын алып келген динин билдирген Курани карим менен хадиси шарифтер башкаларга караганда алда кайда көп жана ишнимдүүрөөк (сахих). Бул кабарлардын бардыгы тең китептерге түшүп, дүйнөнүн туш тарабына жайылган. Мухаммед алейхиссаламга кырк жашында пайгамбар экендиги билдирилди. Алтымыш үч жашында көз жумду. Пайгамбардыгы жыйырма үч жылдык мөөнөткө созулду. Бардык Арап жарым аралы Өзүнө моюн сунуп, дини ааламга жайылган соң Анын чакыруусуна Чыгышта дагы, Батышта дагы кулак салуучулар пайда болгондон кийин жана сахабаларынын (ыйман келтирген досторунун) саны жүз элүү миңге жеткенден кийин көз жумду. Акыркы коштошуу вада ажылыгын жүз жыйырма миң сахабасы менен бирге өтөдү. Ажылыктан кийин сексен күн өтүп көз жумду. **«Бүгүн диниңерди толуктадым жана ниматымды толуктадым. Ошондой эле силердин диниңер Ислам болгондугун коштоп жактырдым»** деген **«Маида»** сүрөсүнүн үчүнчү аяты ушул акыркы ажылыкта түштү. Сахабаларынын бардыгы ишенимдүү, ардактуу болуп, көбү динди терең түшүнгөн аалымдар эле. Бардыгы тең олуя болушкан. Алар Пайгамбардын динин, мужизаларын бүткүл ааламга таратышты. Анткени, жихад кылуу максатында өздөрү көп мамлекеттерге тарап кетишкен эле. Барган жерлердеги адамдарга диний билимдерди үйрөтүп, Расулуллахтын мужизаларын дагы жеткиришти. Ал элдер да сахабалардан үйрөнгөн бул илимдерди башкаларга үйрөтүштү. Ушундайча ар кылымдын аалымдары өзүнөн кийинки урпактын көп сандаган аалымдарына Ислам илимдерин үйрөтүп келишти. Алар дагы бул илимдерди жана буларды жеткирген аалымдарды өмүр баяндары менен бирге жазып, миңдеген китеп беттерине түшүрүштү. Үйрөнгөн хадиси шарифтерди сахих хасен деген сыяктуу категорияларга бөлүштү. Ислам

душмандарынын, жалганчылардын [жана яхудилердин] хадис деп ойдон чыгарган сөздөрүн сахих хадистерден ажыратып, аларды китептерине эч кошушкан эмес. Ошондуктан, Ахли сүннөт аалымдары эч бир китепте Пайгамбарыбыз айтпаган сөз хадис деп сунулган эмес. Ушул кишилердин кызматынын жана дыкаттуулуктарынын аркасында Ислам дини мыкты негиздердин үстүнө курулду жана да эч бир өзгөрүшкө учурабай жайылды. Башка диндердин эч бири мындай дыкат текшерүү жана мыкты далилдер менен урпактан урпакка жеткирилгени жок.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалмдын мужизалары жана хак пайгамбар экендигинин далилдери Исламдын негизги зарыл маселелери Аллаху тааланын бар дана бир экендиги, кемел сыпаттары, Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбарлыгы, садык жана эмин (ишенимдүү) болгондугу, пайгамбарлар ичиндеги эң үстөмү экендиги, адамдардын өлгөндөн кийин кайра тириле тургандыгы, эсеп бере тургандыктары, сырат көпүрөсү, Жаннат  сыйлыктары, Тозок азаптар, күнүнө беш маал намаз окуунун парз экендиги, бешим, асыр жана куптан намаздарынын парздарынын төрт рекет экендиги, таңдын эки, шамдын үч рекет экендиги, асманда рамазандын жаңы айы көрүнгөндө бир ай орозо кармоо керектиги, өмүрүндө бир жолу ажылыкка баруунун парз экендиги, [аял кыздардын башы буттары ачык көчөгө чыгууларынын], зинанын, арак шараптын [көп ичкенде мас кылган ичимдиктин тамчысынын да] харам экендиги, жунуп кишинин, хайыз абалындагы аялдын жана дааратсыздын намаз окуусунун харам боло тургандыгы сыяктуу эң зарыл диний илимдер аалым жана карапайым ар бир мусулманга эч өзгөрүшсүз билдирилген эле. Бул маселелер менен илимдердин бардыгы бизге дагы эч өзгөрүүсүз жетти. Аны ынсаптуу христиан

жана яхуди дин өкүлдөрү дагы билишет. Өз диндерин үйрөнгөн жолдорунун мынчалык бекем эместигин өздөрү дагы моюндашат. Мухаммед алейхиссалам заманынын бизге башка пайгамбарларга караганда жакыныраак болуусу жана Ислам динин бизге чейин жеткирген аалымдардын санын өтө көп болуусу Исламга жалган менен өзгөрүштөртүн аралашып кетүүсүнө тоскоол болду. Ал эми христиан жана яхуди диндери бул эки ниматтан куру калган эле. Иса алейхиссалам менен Мухаммед алейхиссаламдын өмүр сүргөн доорлорунун арасында тарыхчылардын айтуусу боюнча бар болсо алты жүз жыл убакыт бар. Анткени, Иса алейхиссалмдын туулуусу менен Мухаммед алейхиссалмдын Мекке калаасынан Мадина калаасына хижрат кылуу арасында алты жүз жыйырма бир жыл бар деп айтылууда. Ислам аалымдары бул убакыттын миң жыл экендигин айтышкан. Ушунча узак убакытта дүнүйө жүзүнүн бардык жагына наадандык жайылып, акыйкат менен жалган кабарларды бири биринен ажыратуу мүмкүн болбой калган.

Иса алейхиссаламдын динге чакыруу убакыты көпкө узабады. Үч жылдай кыска мөөнөттөн кийин Аллаху таала Аны отуз үч жашта тирүүлөй асманга чыгарды. Ушул кыска убакытта да Анын дини капырларга каршы үстөм боло албады. Өзү дагы пайгамбарлык милдетин эркин аткара албады. Ага яхудилер менен Рим өкмөтү катуу кысым көрсөттү. Иса алейхиссаламдын жанындагы «хаварилер» [апостол] деп аталган жардамчылары дагы аз эле. Ага ыйман келтирген хаварилердин сандары болгону он эки гана эле. Иса алейхиссалам асманга көтөрүлгөндөн кийин анын динине байланыштуу кабарлар, аңыздар жана маселелер жыйналып, Инжил китептери жазылды да сабатсыз калктын колунда айланып жүрдү. Башка тилдерге которуу кезинде анын ичине көптөгөн өзгөртүүлөр кирди. Көптөгөн китептерде бул

Инжилдердин мазмуну бири-бирине шай болбогон карама-каршы маалыматтарга толгондугу тууралуу жазылган.[83]

Төп келбөөчүлүктөр бир Инжилдин башка башка жылдарда жарык көргөн эки нускасында да кездеше баштады. Мына ошондуктан христиандар арасында кылымдарга созулган келишпестик, кагылышуулар орун алды. Бул кагылышуулар тууралуу Батыштык тарыхчы жана жазуучулардын эмгектеринен окууга болот.[84] Буларды чечүү үчүн поптор ар кылымда жыйналып, Инжилдин көп жерлерин өчүрүп, кошумчаларды киргизип, кээ бир динге байланышы жок ыплас нерселерди дагы кошуп, жаңыдан жазып барышкан. Кудайдын сөздөрүн кулдардын оңдоосунан өткөрүүдөн коркпогон алар элди дагы ушул «Кудайдын сөздөрүнө» ыйман келтирүүгө мажбурлашкан. Алардын оңдоолорунан өткөн Инжил тексттеринин басымдуу бөлүгү Иса алейхиссаламга да, Анын хаварилерине да тийиштүү болбогон жазуулар эле. Ошондуктан, христиандар көптөгөн топторго, секталарга бөлүндү, ар кылымда жаңы агымдар чыгып жатчу эле. Көпчүлүгү эски христиандар карманган жолдон айрылышты. Ошого карабастан бардыгы тең өздөрүн жол көрсөтүүчү катары карманып, өкүм чыгарып жаткан башка башка Инжил нускаларынын Иса алейхиссалам алып келген китеп эмес экендигин билишчү.

---

83 Лео Таксиль, «Забавная Библия», - Москва, 1961.
Şaban Kuzgun, Dört İncil Farklılıkları ve Çelişkileri, Istanbul, 2000.

84 Лебедев А. П. История разделения Церквей в IX, X и XI веках. СПб., 1999.
М. Смирин и Б. Пуришев, “Международное положение в Европе в первой половине XVII в. и Тридцатилетняя война” в томе IV многотомного издания “Всемирная история” (М., Соцэкгиз, 1958)
“История средних веков”, т. II (под ред. С. Д. Сказкина и О. Л. Вайнштейна, М., Соцэкгиз, 1939)
Иловайский Д. И. «Древняя история» Средние века. Новая история. Издательство: Современник, 1997 г.
Успенский Федор Иванович, «История Византийской Империи», Том 1, - Москва, 2001.

Муса алейхиссаламдын дини жана мужизаларын билдирген яхуди китептери дагы дал ошондой абалга дуушар болгон. Муса алейхиссалам кэжэ бир тарыхый даректерге таянсак Мухаммед алейхиссаламдын хижратынан 2348 жыл мурун көз жумган. Арадагы караңгы доорлордо Мусави дининин урпактан урпакка өзгөрүүсүз өтүүсү мүмкүн эмес эле. Бухтун Насар сыяктуу заалым падышалар яхуди дин адамдары менен аалымдарын кармап, өлтүрүп келишти. Көбүн Кудус (Иерусалим) ибадатканасынан Бабиль (Вавилон) калаасына туткундап алып кетти. Ушунчалык куугунтуктоолор жана сүргүнгө айдоолор болгондуктан Кудуста Тоорат окуй ала турчу эч бир адам табылбай турган замандар болду. Даниял Пайгамбар Тооратты жатка окуп, аны жаздырып, бузуулуудан аман сактап калганы менен ал кайтыш болгондон кийин жаздыргандары да өзгөртүлдү. Тооратка Аллаху таала менен Пайгамбарына жарашпаган жаман, уятсыз икаялар аралаштырылды.

Мухаммед алейхиссалам доорунан бүгүнкү кезге чейин анын үммөтү арасында эч кандай наадандык, сабатсыздык каптаган караңгы доорлор болбогонун бүткүл аалам билет. Тескерисинче мусулмандар арасында билим деңгээли көтөрүлүп, чоң Ислам мамлекеттеринин курулуусунун аркасында Ислам илими менен жаратылыш таануу илимдери, адилеттик, адамкерчилик жана адам укугу дүнүйөнүн ар түпкүрүнө жайылды. Эми акылдуу жана ынсаптуу бир адам бул үч динди акылга салып изилдеп көрө турган болсо алардын ичинен Ислам динин тандап, ошол динди карманаары бышык. Анткени, изилдөөдө көрүнгөн максат акыйкат болгон хак динди табуу. Жалган айтуу, жалаа жабуу Исламда харам болуп эсептелет. Аяттар менен хадиси шарифтер дагы ушул эки нерсеге өтө катуу тыйуу салган. Туш келген карапайым адамга жалаа жабуу өтө

чоң күнөө болсо Аллахтын Пайгамбарына жалаа жабуунун күнөөсү менен харамдык даражасы албетте миң эсеп көп болмок. Ошондуктан, Мухаммед алейхиссаламдын өмүрүн жана анын мужизаларын чагылдырган Ислам китептеринде эч кандай жалган, эч кандай адашуучулук жок. Акылдуу, ынсаптуу адам өжөрлүктү таштап, акыры жамандык боло турчу динди таштап хак жана бактылуулуктун жолу болгон динди кармануга тийиш. Бул дүнүйө өмүрү өтө кыска. Ар бир күн өтүп, кыялга айланууда. Ар адамдын соңу өлүм. Өлүмдөн кийин же түбөлүк азап, же түбөлүк бакыт бар. Алардын дагы орундала турчу убакыттары бүткүл адамзатка өтө катуу ылдамдык менен жакындап келүүдө.

Эй, адам баласы! Өзүңө боор оорут! Акылыңан наадандык пардасын алып ташта. Катанын ката экендигин көрүп андан кутулуунун жолун изде. Хактын хак экенин көрүп анын акырына жетүүгө аракет кыл! Сенин чечимиң өтө чоң, ары маңыздуу. Убактың болсо аз. Албетте, сен дагы бир күнү өлөсүң. Жан тапшыра турчу кезиңди ойло! Башыңа келе турчу жагдайларга даярдан. Хакка моюн сунмайынча түбөлүк азаптан кутула албайсың. Соңку демдеги өкүнүч пайда бербейт. Жан алкымга келгенде Хакты моюндоонун пайдасы бобойт. Ал кезде бир гана мусулмандын күнөөлөрүнө тообосу кабыл болот. Кайтыш болгон күнү Аллаху таала сага: "Эй, кулум! Сага акыл берген элем. Ал акыл менен мени табууңду, мага жана Пайгамбарым Мухаммед алейхиссаламга, ал алып келген Ислам динине ыйман келтирүүнү буйрук кылган элем. Ал пайгамбардын келе тургандыгын Тооратта да, Инжилде да кабар бергнен элем. Анын ысымын жана динин бардык жерде белгилүү кылдым. Мен укпадым деп айтуусуңа шылтоо жок. Күнү түнү дүнүйөлүк байлыкка, дүнүйөлүк лаззаттарга кол жеткирүү менен алек болдуң. Акыретте кандай абалга дуушар болооруңду эч ким ойлобойт. Ушинтип жүргөндө

өлүм кучагына бир жолу түштүң", - деп айтса эмне деп жооп бересиң?

Эң, адам баласы! Эртеңки күнүңдү ойло! Өмүрүң кыйыла электе акыл-эсиңди жыйнап ал! Айланадагы көрүп турган, сүйлөшкөн, жакшы көргөн, корккон адамдарыңдын бардыгы бир-бирден о дүнүйөлүк болду. Бардыгы тең түш сыяктуу келди кетти. Жакшылап ойлон! Түбөлүк отто күйүү кандай жаман азап. Ал эми Жаннатта түбөлүк лаззат кучагында өмүр сүрүү кандай бакыт! Ушул эки жолдон бирөөнү тандоо азыр сенин колуңда. Бүткүл адамзаттын да соңунда барар жери же Тозок, же Жаннат. Мындан кутулуу мүмкүн эмес. Муну ойлобоо жана ага даярдык көрбөө барып турган акмактык болор. Аллаху таала бардыгыбызды акылга таянып, тууралыкты, акыйкатты тапкандардан кылсын! Амин.

**«Кавл-ус сабт фи радди ала деавил протестанет»** аттуу китепте мындай делинген: Гулам Рахметуллах Эфенди[85] **"Изхарул хак"** китебинде: "Исламдан мурун эч бир жерде туура Тоорат, Инжил жок болчу. Ал эми азыркы Тоорат менен Инжилдер болгону чындык менен жалган аралаш булактардан куралган тарых китептери гана. Курани каримде аты аталган Тоорат менен Инжил китептери азыркы элдердин колундагы Тоораттар, Инжилдер эмес. Азыркылардын тексттеринин ичинде Курани карим тастыктаган жерлери туура, каралагандары куфур жана ыпалас сөздөр. Ал эми Курандаь билдирилбеген жерлери тууралуу туура да, ката да дебейбиз. Азыркы кезде христиандардын колунда жүргөн төрт түрдүү Инжил деген китептердин Аллахтан келгендиги тууралуу бир дагы дарек, далил жок. Индустанда пикир талашкан поптун өзү дагы муну моюндаган жана "313-жылга чейинки орун алган дүйнөдөгү чоң согуштарда ошол далилдер жоголуп кеткен", - деген. Инжил тафсирчиси Хорн

[85] Рахметуллах Хинди, х.1306 [м.1889]-жылы Меккеде кайтыш болду.

тафсиринин 2-томунда: тарыхчы Мохейм[86] х.1332, [м.1913]-жылы басылган тарых китебинин 1 тому, 65-бетинде жана Лардис Инжил тафсиринин 5-тому, 124-беттеринде Инжил китептерине чоочун жазуулар аралашып кеткени жана өзгөртүүлөр киргизилгени тууралуу маалыматтар жазылган. Цирумдун[87] айтуусу боюнча: "Инжилди которгон кезде нускаларынын бири бирине окшобогондугун түшүндүм." Адам Кларк[88] өзү жазган тафсиринин биринчи томунда мындай деп жазат: "Инжил Латын тилине которулган сайын көптөгөн өзгөрүүлөргө учурады. Ага бири бирине карама каршы кошумчалар киргизилди." Католик Уорд[89] 1841-жылы жарык көргөн китебинин 18-бетинде мындайча жазат: «Чыгыштагы мулхиддер [динден чыккан капырлар] Инжилдин көптөгөн жерлерин өзгөртүштү. Протестан поптору король I Жеймске берген баяндамаларында дуба китебибиздеги Забурлар Инжилдин иврит тилиндеги негизги нускаларына эч окшобойт. Жалпысынан эки жүзгө жуук өзгөрүүлөрдү таптык деп жазган эле». Протестант поптору дагы бош отурбай ансыз да ичи өзгөрүп, бир гана аты калган Инжилдерди андан бетер өзгөртүп жиберди», - деген. Рахметуллах мырзанын китебинен алынган үзүндү ушул жерде толукталды. **«Изхарул хак»** китебинде мындай мисалдардын көптөгөн түрлөрү кездешет. Изздеддин Мухаммединин **«Ал-фасилу-байнал хак вал батыл»** жана

[86] Mocheim Johann Lorenz Von , Немис протестант попу жана тарыхчы, 1694 ж. Лубекте туулду. Хижранын 1174 ж [м.1755] Гёффинденде өлдү. Эң белгилүү китеби "Ыйык Инжил тарыхы".

[87] Cirum, Jerome Saint, Константинопольдо үч жыл турган. 382 жылы Римге сапар тартты. Папанын катчысы болду. Инжилди Латын тилине которду. Жылда 30-Сентябрьда эскерүү маракеси өткөрүлөт. Латынчага которгон Инжил нускасы чиркөөлөрдүн расмий китеби болуп саналат.

[88] Adam Clarke, х.1179-1249 [м.1760-1832] Ирландиялык Инжил үгүттөөчү. Эң белгилүү китеби "Ыйык китеп тафсири".

[89] Ward William George, х.1228-1300 [м.1812-1882] атактуу католик анлис попу. Эң белгилүү китеби "Христиан чиркөөнүн идеалы".

Абдуллах Таржумандын **«Тухфа-тул-ариб»** китептеринде Инжилдин өзгөргөндүгү тууралуу көптөгөн мисалдар кезигет.

Бардык попторго маалым болгону Иса алейхиссалам эч нерсе жазган эмес, жазылган нерсе дагы таштабаган жана бирөөгө да жаздырбаган эле. Динин жазылуу түрдө үгүттөбөдү. Асманга чыгарылгандан кийин Исавилер арасында келишпестиктер, бөлүнүүчүлүктөр башталды. Анын үстүнө бардыгы баш кошуп диндердин далилдерин, негиздерин аныктап жазып да албады. Ошентип отуруп элүүдөн көп ар түрдүү Инжилдер пайда болду. Булардын арасынан эң ишенимдүү делинген төртөө тандалып алынып, башкалары жараксыз деп табылды. Иса алейхиссаламдан сегиз же он эки жыл кийин Палестинада Суряни тилинде **«Матта»** Инжили жазылды. Азыркы кезде бул Инжилдин түп нускасы жок. Грек тилине которулуп жазылган нускасы бар. **«Маркус»** Инжили отуз жылдан кийин Римде жазылды. «Лука» Инжили жыйырма сегиз жылдан кийин Искандария **[Александрияда]** грек тилинде жазылды. **«Юханна»** Инжили отуз сегиз же алтымыш беш жылдан кийин Анатолиянын Эфсус калаасында жазылды. Бардык Инжилдердин мазмуну аңгемелер, икаялар жана Исадан (алейхиссалам) кийин орун алган кээ бир жагдай, окуялардан куралып келет. Лука жана Маркус деген кишилер Иса Пайгамбардын хаварилеринен эмес. Бул экөө башкалардын оозунан уккандарын китеп бетине түшүргөн жана бул китептерин **«Инжил»** деп аташпаган, тарых китеби дешкен. Кийин келген христиандар бул китептерди которгондо **«Инжил»** деп атап кеткен.

Мына ушул **«Кавс ул сабт»** китеби бир протестант поптун Исламга каршы арап тилинде Мысырда жазып, басмадан чыгарган «Акавил-ул-Куранийа» жооп катары Сейийд Абдулкадир Искандарани тарабынан х.1341 **[м.1923]** жылы

жазылган 1990-жылы **“Хакикат Китеп үйү”** басмаканасында арапча **“Ас-сырат-ул-мустаким”** жана **“Хуласат-ул-калам”** китептери менен бирге басылып чыккан.

Түрк тилинде жазылган **«Изхарул марам»** китебинде мындай делинет:

Инжил китебинин түп нускасы ибрани [иврит] тилинде жазылчу. Яхудилер Иса алейхиссаламды өлтүрүү максатында туткундоого келгенде түп нуска инжилди таап жок кылган эле. Иса алейхиссаалмдын үч жылдык даават мөөнөтү боюнча экинчи бир нускасы жазылбаган эле. Христиандар Инжилдин ошол негизги түп нускасынын болгонун моюндашпайт. Булардын **«Инжил»** деп көтөрүп жүргөн төрт китепте тең ибадаттын эч бир түрү кездешпейт. Ал китептерде Иса алейхиссаламдын гана яхудилер менен болгон кагылыш, тартыштары гана жазылган. Негизинде дин китеби деген дүнүйөнүн ибадаттарды үйрөткөн китеп болуусу керек. Эгер христиандар «Биз Тоораттын буйруктары боюнча ибадат кылабыз» дей турган болсо анда Ишемби күнүн урматтоо, сүннөткө отуруу, күндү таң эрте жана кечинде өйдө туруп дуба кылуу, белгилүү күндөрү орозо кармоо, аялынан ажырашуу укугуна ээ болуу жана чочко этин жебөө сыяктуу Тоораттын өтө маңыздуу буйруктарын эмне үчүн орундабайт? Инжилдерде буларды орундабоо керек деген өкүм да жок. Ал эми Курани каримде ибадаттын ар түрү, жакшы мүнөздүү болуунун жолдору, укук, соода, чарбачылык негиздери, жаратылыш таануу билимдерин үйрөнүүгө чакыруу сыяктуу маңыздуу маселелер кеңири баяндалып, материалдык жана руханий ар түрдүү кыйындыктар чечилген.

Акындар, адабиятчылар, каапырлар бир миң төрт жүз жылдан бери канчалык көп аракет кылганы менен Курани каримдин жада калса бир аятына окшогон бир сүйлөм айтууга дагы күчтөрү жетпей жүрөт. Тили арапча болуп, бүгүнкү

күнгө чейин сүйлөнүп келатканына карабастан бир аяттын да окшошун таба албоо анын чоң мужиза экендигин көрсөтөт. Мухаммед алейхиссаламдын башка мужизалары убакыт өткөн сайын калбай аттары гана калган. Ал эми Курани карим болсо жаркыраган күн сыяктуу ар качан, ар жерде өз нурун чачыратууда, ар дартка эм жана даба болууда. Аллаху таала бардык кулдарын кубантуу, бакытка бөлөө үчүн шыпаалар булагы болгон анын сүйүктүү пайгамбары Мухаммед алейхиссаламга ихсан кылды. Чексиз мээримдүүлүгү менен аны өзгөрүүлөрдөн, бузулуудан коргоп сактады. Башка илахи китептерди ушундай коргоого убада бербеди. [Аллаху таала Курани каримди сүйүктүү элчиси Мухаммед алейхиссаламга Жабраил (алейхиссалам) аттуу периште аркылуу бөлүм бөлүм кылып жыйырма үч жыл бою түшүрдү. Алгачкы халифа Абу Бакр (радыйаллаху анх) Аллаху таала жиберген бул аяттарын жыйнатып, **«Мусхаф»** аттуу чоң китеп абалына келтирди. Отуз үч миң сахаба бул Мусхафтын Мухаммед алейхиссалам алып келген аяттардын дал өзү экендигин бир ооздон ырастады. «Рияд ун насыхин» китебинин 375-чи бетинде: «Курани каримде 6236 аят бар», - делинген. Кээ бир узун аяттар кыска аяттарга бөлүнүп саналганда аяттардын саны көбөйүүдө. Ушундайча аяттардын саны 6366 болгон Мусхафтар дагы бар. Мухаммед алейхиссалам Курани каримдин бардык аяттарын сахабаларына бир бирден тафсирлеп, терең түшүндүргөн. Ислам аалымдары сахабалардан угуп үйрөнгөн аят маанилерин, түшүндүрмөлөрүн жазып калтырышкан. Натыйжада миңдеген тафсир китептери жарык көрүп, көптөгөн мамлекеттерде тарап кеткен. Азыркы кезде ааламдын бардык жерлериндеги Куран нускаларынын мазмуну бирдей, бир арип, бир чекит дагы айырмачылык жок.]

Бардык пайгамбарлардын алыпк елген диндери өз замандарынын муктаждыктарына, талаптарына ылайык болгондуктан бири биринен өзгөчө эле. Бирок, бардыгында ыйман келтире турчу негиздер бирдей болчу. Бардыгы Аллаху тааланын бир экендигин, өлгөндөн кийин кайра тирилүүнүн бар экендигин айткан. Таснийа аттуу китептин 4-бөлүмүнүн 29-аятында **Самоил** пайгамбардын: "Исраилдин илахы жана кудайы жалган айтпайт, өкүнбөйт. Анткени, ал адам эмес" деп айткандыгы жазылган. **Ашъиа** пайгамбарга таандык экендиги айтылган китептин 45-бабында: "Кудай менмин! Менден башка Аллах жок. Нур менен караңгылыкты, жакшылык менен жамандыкты жараткан менмин" деген жазуулар бар. Матта Инжилинин 19-бабында: "Бирөө андан: "Эй, жакшы мугалим! Түбөлүк бактылуу өмүргө жетүү үчүн кандай жакшылык жасасам болот?" деп сураганда "Эмне үчүн мени жакшы дейсиң? Бирден башка жакшы жок. Ал болсо Аллах. Түбөлүк бакыттуу өмүргө жеткиң келсе Ал буюрган нерселерди кынтыксыз орунда!" деп айткандыгы жазылган. Маркус Инжилинин 12-бабында: "Катчылардын бири: "Биринчи буйрук эмне?" деди. Иса алейхиссалам ага жооп катары: «Буйруктардын алгачкысы Раббибиз бар. Күчүң жеткенинче бүткүл жүрөгүң менен аны жакшы көр!» - деди", - делинген. Мухаммед алейхиссалам дагы ошондой деп буюрган. Мухаммед алейхиссаламга ишенбеген киши мурун өткөн пайгамбарлардын эч бирине ыйман келтирбеген болот.

**"Аканим-ус-саласа"** делинген **"Таслис"**ке (үч кудай) ишенүү бүткүл келип кеткен пайгамбарларды жалганчы кылуу болуп саналат. Таслис (үч кудай) акыйдасы Иса алейхиссалам асманга көтөрүлгөндөн көп убакыттан кийин ортого чыккан ысым. Андан мурун христиан дин өкүлдөрү таухид [бир кудай] ишениминде болуп, Тоораттын өкүмдөрүн

орундап жүрүшкөн эле. Бутка сыйынуучулардын көбү жана грек философтору христиан динин кабылдаган соң өздөрүнүн мурдатан келе жаткан көп кудайлык ишенимин христиандыкка алып кирди. Кезинде бир кудайга ишенүүгө негизделген христиан динине алгач ирет үч кудай ишенимин киргизген кишинин 200 ж.Себлиус аттуу поп болгондугу жана ушунун кесепетинен көп кан төгүлгөндүгү Француз тилиндеги **«Куррат ун нуфус»** китебинде арап тилине которулган нускаларында толук камтылып жазылган. Ошол кезде көптөгөн христиан аалымдары таухид (бир кудай) ишенимин жактап Иса алейхиссаламдын адам баласы жана пайгамбар экендигин айткан. 300 жылдары Искандария калаасында [Александрия] Ариюс деген поп таухид ишенимин үгүттөп, таслил ишениминин дурус эмес экендигин айтты. 325-жылы улуу Константин Византиянын Изник калаасында поптордун мажлисинде таухид ишенимин жокко чыгарып, Арииюсту капыр деп жарыялатты. Христиандан үч кудайдын үчүнчүсү деген **«Ыйык рух»**тун эмне экендигин өздөрү билбейт. Алар Иса алейхиссалам энеси Мариямдын боюнда Ыйык рухтан пайда болду деп айтат. Ал эми Ислам growth динде Рухул кудстун, б.а., ыйык рухтун Жабраил аттуу periште экендиги билдирилген.[90]

Шемседдин Сами бек хижри 1316 [м.1898]-жылы «Камус-ул-аълам» китебинде мындай деп жазган: «Ислам дининин пайгамбары – Мухаммед алейхиссалам. Атасы Абдуллах, атасынын агасы Абдулмутталиб бин Хашим бин Абди Манаф бин Кусай бин Килаб. Тарыхчылардын айтуулары боюнча милади 571-жылы апрель айынын 20на дал келген

[90] «Изах ул марам» китебин Монастрлык Абдуллах Абди бин Дастан Мустафа мырза (рахметуллахи алейх) жазган. Өзү хижранын 1303 [м.1885]-жылы дүнүйөдөн кайткан. Китеп х.1288 [м.1871]-жылы Стамбул Эдирнекапы аймагындагы Мустафа паша медресесинин шейхи Яхья Эфенди басмасында басылган.

Рабиуль аввал айынын он экинчи дүйшөмбү түнү таңга жуук Мекке шаарында дүнүйөгө келген. Апасы Вахабдын кызы Амина, Аминанын атасы Абди Манаф бин Зухре бин Килаб. Килаб – Пайгамбардын атасы Абдуллахтын чоң атасы. Абдуллах соода сатык үчүн Шамга кетет. Кайтып келе жатып Мадина калаасынын аймагында **Дар ун набига** деген жерде кайтыш болгондо 25 жашта болчу. Уулун көрө алган жок. Пайгамбарыбыз беш жыл сүт энеси Халиманын тайпасынын арасында эле. Бани Саад тайпасы Арабстандын эң жакшы сүйлөгөн тайпаларынан бири эле. Ошондуктан Пайгамбарыбыз алейхиссалам арап тилинде өтө жакшы сүйлөчү. Алты жашында аны апасы Амина Мадинага тайларына алып барды да кайта турчу жолдо катуу сыркоолоп көз жумду. Умму Айман аны Меккеге алып келип Абдулмутталибге табыштады. Сегиз жашында атасы Абдулмутталиб дагы кайтыш болгондон кийин ата бир тууганы Абу Талибдин колунда өстү. Он эки жашында Абу Талиб аны Шам (Дамаск) шаарына соода сатыкка алып барды. Жыйырма беш жашта Хадичанын (радыйаллаху анх) кербени менен Шамга соода сатык үчүн сапарга чыкты. Акыл зиректиги, адеби жана адилеттиги менен аты чыкты. Эки айдан кийин Хатижа менен үйлөндү. Кырк жашка келгенде Жабраил деген периште келип пайгамбар экендигин билдирди. Эң алгач Хадича, кийин Абу Бакр, жаш балдар арасынан Али жана Зейд бин Хариса Мухаммед алейхиссалам алып келген динге ыйман келтиришти. Кырк үч жашында бүткүл адамзатты динге дааватт кылуу [ачык түрдө чакыруу] буйрук кылынды. Бул жолдо ага мушриктер көптөгөн каршылыктарды көрсөтүп, азап чектиришти. Элүү үч жашында Аллаху тааланын уруксаты менен Меккеден Мадина калаасына хижрат кылды [көчтү]. Григоряндык [милади – Иса алейхиссламдын туулган күнүнөн

башталган] календарь боюнча 622-жылы Сентябрь айынын жыйырманчы жана Рабиуль аввалдын сегизинчи дүйшөмбү күнү Мединанын Куба айылына келди. Хазрети Омар радыйаллаху анх кезинде ошол жылдын Мухаррам айынын 1-күнү **«Хижри камари»** жыл башы деп кабыл кылынды. Ал күн июль айынын он алтысына туура келген Жума күнү болчу. 623 милади жылынын башы хижри шамси жана хижри камари жылдарынын биринчисине туура келди. Капырларга каршы газа жана жихад кылуу [согушуу] буйругу келгенден кийин хижранын экинчи жылы **«Бадр»** согушу болуп өттү. Мушриктердин аскерлеринен 950 кишинин 50 кишиси өлүп, 44-киши туткунга алындын. Хижранын үчүнчү жылы **«Ухуд»** согушу болду. Капырлар 3000, ал эми мусулмандардын саны 700 киши болчу. Бул согушта 75 сахаба шейит болду. Ушул жылы аялдардын хижаб кийүүлөрүн буйрук кылган аяттар түштү. Төртүнчү жылда «Хандак» согушу, бешинчи жылы **«Бани мусталак»** согушу болду. Алтынчы жылы Худайбийада **«Байтул рыдван»** келишими жасалды. Хижранын жетинчи жылы **«Хайбар»** согушу болуп өттү жана Византиянын падышасы Кайсерге, Иран шахы Кисрага Исламга чакыруу каттарыы жиберилди. Сегизинчи жылда Гераклистун Византия аскерине каршы **«Мута»** согушу болду. Ошол жылы Меккенин фатхы [мусулмандардын бийлигине өтүүсү] ишке ашып, артынан **«Хунейн»** согушу орун алды. Хижранын тогузунчу жылы Ислам аскерлери «Табук» согушуна барышты. Пайгамбарыбыздын (алейхиссалам) соңку коштошуу ажылыгы хижри жыл санагы боюнча онунчу жылы өтөлдү. Ал эми он биринчи жылы Расулуллах он үч күн ооруп жатып Рабиуль аввал айынын он экисине туура келген Дүйшөмбү күнү Мединадагы мечитине жанаша үйүндө 63 жашында акыретке көчтү.

Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) ар дайым күлүмсүрөгөн жарык маанайлуу, жылуу жана таттуу сөздүү эле. Мубарек жүзүнөн нур таркачу. Көргөндөр ага ашык болчу. Анын кулк мүнөзүнүн көркөмдүгү, сабырдуулугу, жумшактыгы миңдеген китептерге жазылып калтырылган. Хадича энебизден (радыйаллаху анха) эки уул, төрт кыз баласы дүнүйөгө келди. Мысырдык күңү Мариядан бир уулу болгон. Кызы Фатимадан башка уул кыздарынын бардыгы анын көзү тирүүсүндө дүнүйө салган болчу. **«Камус ул аълам»** китебинен алынган үзүндү ушул жерде бүттү.

Имам Газали **«Кимйаи саадет»** аттуу китебинде мындай жазат: «Аллаху таала кулдарына пайгамбарларды жиберген. Ушул улуу адамдар аркылуу кулдарына түбөлүк бакытка жеткизе турган жана жана түбөлүк азапка алып бара турган себептерди, иштерди билдирген. Пайгамбарлардын ичинде эң кадырлуусу жана эң улуусу, эң соңкусу Мухаммед алейхиссалам. Ал бүткүл адамзатка пайгамбар болуп жиберилген. Жер бетинин кез келген аймагында өмүр сүргөн ар адамдын ушул улуу пайгамбарга ыйман келтирүүсү жана баш ийүүсү шарт.»

## КОРУТУНДУ

Натыйжада **«Дин»** дегенибиз Аллаху таала ыраазы болгон нерселерди жана орундалуусу керек болгон ибадаттарды дүнүйө менен акыретте бакытка жетүүнүн жолун адамдарга үйрөтүү үчүн Аллаху таала тарабынан анын пайгамбарларына жиберген өкүмдөр жыйынтыгы. Адамдар ойлоп тапкан нерселерге дин деп айтууга болбойт. Акыл диндин буйрук менен тыюуларын түшүнүү жана буларга моюн сунуу үчүн берилген. Бирок, буйрук менен тыюулардагы сырларды, акыйкаттарды, алардын себептерин түшүнүүгө күчү жетпейт.

Алардын үстүнөн ой жүгүртө албайт. Бул хикматтар Аллаху тааланын пайгамбарларга билдирүү аркылуу жана олуя кулдарынын жүрөктөрүнө илхам жана аян берүү аркылуу билинет. Бул дагы Аллаху таала тарабынан гана ихсан, сый иретинде берилет.

Азыркы кезде дүнүйө менен акыреттин бакытына жетүү үчүн Аллаху тааланын ыраазылыгына жетүү үчүн мусулман болуу шарт. Мусулман болбогон адам **«капыр»** деп аталат. Ал эми **мусулман болуу** үчүн Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбар экендигине **ыйман келтирүү** [ишенүү] жана **ибадат кылуу** керек. Ибадат дегенибиз бардык сүйлөгөн сөз менен кылган иштерин Мухаммед алейхиссалам алып келген динге ылайык кылуу. Ибадаттарды эч бир дүнүйөлүк пайда көздөбөй бир гана Аллаху тааланын буйругу болгондугу үчүн орундоо керек. Ал эми Ислам өкүмдөрү дегенибиз Курани карим жана хадиси шарифтерде айтылган буйрук менен тыюулардан турат. Буларды фыкых, б.а., илмихал китептеринен үйрөнүүгө болот. Ислам өкүмдөрүн, диндин буйрук менен тыюуларын үйрөнүү ар бир эркек жана аял мусулманга фарзи айн. Булардын бардыгы адамзатты руханий жана материалдык дарттардан, оорулардан коргой турчу даба болуп саналат. Медицина, өнөр, соода сатык жана укук илимдерин үйрөнүү үчүн мектептерде жана университеттерде көп жыл окуу кажет болгонундай **илм-и халь** (илмихал) китептерин, арап тилин үйрөнүү үчүн дагы көп жылдар бою окуу керек. Буларды үйрөнбөгөндөр англис тыңчыларынын жана буларга алданган, сатылган дин адамы кейпине кирип алган мунафыктардын жана заалым, саткын өкмөт адамдырынын жалгандарына, жалааларына алданып, дүнүйө менен акыретте балээлерге, азаптарга дуушар болот.

**Калимаи шахадат**ты айтып ага ишенүү **ыйман** деп аталат. Аны айтып маанисин түшүнгөн киши **мусулман** деп аталат.

Калимаи шахадат: «Ашхаду ал ла илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух». Мааниси: «Аллахтан башка теңир жок жана Мухаммед анын кулу жана бүткүл адамзатка жиберген расулу элчиси экендигине күбөлүк кыламын». Андан кийин эч бир пайгамбар келбейт дегендик. **«Маракил фалах»** аттуу китептин Тахтави хашиясында каза намаздары бөлүмүнүн соңунда мындай делинет: «Мусулман болуу үчүн бир гана Аллаху тааланын бар экендигине ишенүү жеткиликтүү эмес. Аткени шериги бар деген капырлар дагы Аллахтын бар экендигин моюндашат. Мусулман болуу үчүн Анын бар экендигине жана [бир, тирүү, кадир, алим, ирада ээси сыяктуу] сыпаттарынын бар экендигине, бардык нерсени угуп, көрүп тургандыгына жана Андан башка жаратуучу жок экендигине дагы ыйман кылуу керек». Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбар экендигине ишенүү анын айтканынын Аллаху таала тарабынан ага билдирилгендигине ишенүү дегендик. Аллаху таала Ислам динин, б.а., ыйман менен амал маалыматтарын Курани карим аркылуу ага билдирген. Орундалуусу керек болгон буйруктар **фарз** деп аталат. Тыюу салынгандар харам деп аталат. Экөөнө тең бирдей **Ислам өкүмдөрү** делинет. Бир адам мусулмандыкты кабылдап, калима айткан кезде калк арасына тараган Ислам илимдерин үйрөнүү ага парз болот. Эгер буларды үйрөнүүгө көңүл бөлбөй, үйрөнүүнүн кажети жок десе ыйманы кетип **капыр** болот. Ал эми капыр болуп өлгөн кишинин акырет күнү эч кечирилбей тургандыгы, Тозокто түбөлүк күйө тургандыгы аяттарда жана хадиси шарифтерде ачыкча билдирилген. Бул тууралуу мактубат аттуу китептин 266-мактубунда кеңири маалымат берилген. Мусуман болуп, кийин ыйманын жоготкон адам **муртад** деп аталат. Курани карим менен хадиси шарифтерге ыйман келтирген болуусуна карабай кээ бир жерлерине Ахли сүннөт аалымдары берген

маaниден бөлөк маанилер берүү аркылуу бурмалагандар **«мазхабсыздар»** деп аталат. Алардын ичинен бир гана жабык билдирилген ыйман маалыматтарына жаңылыш манилерди бергендер **«Бидат ахли»** же **«Адашкан»** (сектант) мусулмандар катарына жатат. Ал эми Курани каримдин ачык түрдө билдирген өкүмдөрүнө ката маани бергендер **«мулхид»** болот. Мулхид өзүн канчалык мусулманмын деп эсептегени менен капыр болуп калат берет. Ал эми бидатчылар капыр эмес. Бирок, бидатчылар милдеттүү түрдө баары бир Тозокто узак азаптарды көрүшөт. Ахли сүннөт аалымдарынын хак (туура) жолдо экендигин жана алардын үстөмдүктөрүн далилдеп баяндаган китептердин ичинде Судандык Мухаммед Сулеймандын **«Махзан-ул-фикх-ил-кубра»** аттуу китеби маанилүү орун алууда. Мусулман болбосо да өздөрүн мусулман кылып көрсөтүп, Исламдын ачык өкүмдөрүнө өз акылына же чала үйрөнгөн жаратылыш таануу билимдерине сүйөнүп, ката, туура эмес маанилерди берүү аркылуу мусулмандарды адаштырган капыр насаатчылар **«зындык»** деп аталат.

Ахли сүннөт аалымдарынын өзү Исламдын жабык түрдө билдирген өкүмдөрүнүн кээ бир жактарын ар түрдүү түшүнгөн. Ошондуктан амалда, б.а., Исламдын өкүмдөрүнө баш ийүүдө төрт түрдүү тасил – мазхаб калыптанды. Булар негизин куруучуларынын ысымдарына байланыштуу «Ханафи», «Малики», «Шафии» жана «Ханбали» мазхабдары делинди. Бул төрт мазхабдын ыймандары, акыйдалары, ишенимдери бирдей. Ал эми ибадатта карманган жолдору бири биринен аз гана өзгөчөлөнөт. Төртөө тең бири бирин дин боордошу деп санайт. Ар бир мусулман ушулардын арасынан өзү каалаган бир мазхабды тандап, ошонун өкүмдөрүн таклид кылат [карманат]. Барыдк ибадаттарын, иштерине тандап алган мазхабынын өкүмдөрүнө ылайык орундайт. Ушундайча

бардык иштерин Куран менен сүннөткө ылайык жасаган болот. Мусулмандардын төрт мазхабга бөлүнүүсү Аллаху тааланын бул үммөткө деген чоң мээримдүүлүгү, рахмети болуп саналат. Анткени, бир мусулман өз мазхабы боюнча ибадат кылып жатканында канадйдыр бир кыйындыкка дуушар болуп, машакат көрсө башка үч мазхабдын өкүмүнөн пайдаланып, ошону колдонуу аркылуу алиги ишин оңойлук менен орундай алат. Башка мазхабды таклид кылуу үчүн керек болгон шарттар **«Сеадет-и Эбедиййе»** китебинде жазылган.

Ибадаттардын эң маанилүүсү – намаз. Намаз окуган кишинин мусулман экендиги белгилүү болот. Ал эми намаз окубаган адамдын намаз окубаган адамдын мусулман экендиги күмөндүү болот. Бир адам намаздын парз экендигин моюндап туруп, бирок, эч бир үзүр себепсиз жалкоолук менен таштап салса Малики, Шафии жана Ханбали мазхабдарында өлүм жазасына кесилет. Ханафи мазхабында кайра намазды баштаганга чейин түрмөгө камалат жана дароо казасын окуп карызын өтөө буйрук кылынат. **«Дурр-ул-мунтака», «**Ибни Абидин» жана Хакикат Китеп Үйү даярдаган «Китаб-ус-салат» аттуу китепте: «Беш убак намазды себепсиз таштоо жана убактылуу окубоо бири биринен бөлөк эки чоң күнөө. Таштагандыгы үчүн казасын окуу, убактылуу өтөбөгөндүгү үчүн ажылык же тообо кылуу керек», - деп жазылган. Намаздарынын казасын өтөбөгөн кишинин тообосу ансыз дагы кабыл болбойт. Казасы көп мусулмандын күндө беш убак парз намаздан мурда жана кийин келген раватиб сүннөттөр ордуна дагы каза кылып, чоң күнөөдөн кутулуусу керек. Парз намазынын казасы болуп туруп окулган сүннөт, нафил намаздары сахих болсо да кабыл кылынбай тургандыгы, б.а., Аллаху тааланын убада кылынган соопторуна, пайдаларына жете албай тургандыгы тууралуу көптөгөн

баалуу китептерде жазылган. Бул маалыматтар «Сеадети Эбедиййе» аттуу китепте белирген. Намазда бир үзүр [кечиримдүү] себеп менен фавт кылуу, өткөрүп алуу күнөө болбогону менен казага калган парз намаздарын тез арада өтөө керектиги төрт мазхабда тең талап кылынат. Бир гана Ханафи мазхабында бул кишинин каза намаздарын өтөөнү, нафакасын табууну кажет кыла тургудай раватиб сүннөттөрдү жана хадиси шарифтерде кабар берилген нафил намаздарды окуй тургандай убакытка кечиктирүү жаиз [уруксат]. Б.а., каза намаздарын ушул айтылган себептерге байланыштуу кийинирээк окуу дурус болот. Бир үзүр менен фавт кылынган [өткөрүлүп алынган] парз каразы болгон мусулмандын раватиб сүннөттөрдү, нафилдерди окуу калган үч мазхабда жаиз эмес, харам. Үзүр менен [кечиримдүү себеп менен] өткөрүп алынган намаздарды үзүрсүз ташталган намаздар менен чаташтырбоо керек. Алардын башка башка эки бөлөк каза намаздар түрүнө жата тургандыгы **«Дурр-ул-мухтар», «Ибни Абидин», «Дурр-ул-мунтака»** аттуу китептерде, **«Маракил-фалах»**тын Тахтави шархында (түшүндүрмөсү) жана «Жавхара» аттуу эмгектерде ачыкча жазылган.

Стамбулда чыккан «Түркия» гезитинин 13-Сентябрь, 1996-жылкы санында төмөндөгү маалыматтар жазылган:

«Батыштык Ислам душмандары кээде күч кубат менен, кээде ар түрдүү куулуктарды жасоо аркылуу басып алган Ислам мамлекеттерин, мусулман элдерди кылымдар бою соруп, байлыктарын талап келди. Бул өлкөлөрдө жер асты жана үстүндө канчалык табигый байлыктары болсо бардыгын ташып алып кетти. Жана ошол элдердин руханий жагынан диндерин жана тилдерин, үрп адаттарын жоготууларына себепчи болду. Ушул Ислам душманы болгон колонизатор мамлекеттердин көч башчысы болгон Британия империясы болуп келди.

Британдыктар колониялаштырып, кол алдында кармап келген эң маанилүү колониясы Индустан эле. Британдыктардын дүнүйөдө мыкты үстөмдүк куруууларын камсыздаган анын эсепсиз табигый байлыктары болуп саналат. Бир гана Биринчи Дүйнөлүк Согушта Британия бул өлкөдөн бир жарым миллион аскержана бир миллиард рупий накталай акча алышкан.

Булардын көбүн Осмон мамлекетин бөлүү үчүн колдонушкан. Англистердин тынчтык кезде экономикасын оор жана жеңил өнөр жай тармактарын өркүндөтүп, багып толуктап турган фактор дагы ушул Индустан болчу.

Индустандын башка Ислам мамлекеттеринин ичинде британдыктар үчүн эң чоң кан алуучу мамлекет болуусунун эки себеби бар: Биринчиси британдыктардын дүнүйөнө талап тоноолоруна кедерги болуп турган Ислам дининин ушул элде көп туралгандыгы жана бийликтин мусулмандардын колунда болуусу. Экинчиси болсо Индустандын аңызга айлынган жер алды байлыктары болгон. Британ Империясы Индустанды колунан чыгарбоо үчүн Индустанга алып барган жолдо орун алган Ислам өлкөлөрүнүн бардыгына согуш ачып, ал жерлерге фитна, бузукулук киргизип, туугандардын арасын суутуп, ал мамлекеттерге бийлик кылып бүтүн табигый жана эл байлыктарын өз өлкөлөрүнө ташышкан.

Осмон мамлекетинин ар бир баскан кадамын аңдып, саясий оюндар, куулуктары аркылуу Осмон мамлекетин Орус Империясына каршы согушка түртмөлөп, аны Индустанга жардам бере албай тургандай абалга келтирүү, бөлүп, басып алуу Британ саясатынын башкы максаты болчу.

Британдыктар Осмон Түрк–Орус согушу кезинде Индустанды Британ империясынын карамагындагы бир мамлекет деп дүнүйөгө жарыя кылды. Атактуу масондордун бири болгон Мидхат пашанын Осмон мамлекетин согушка

жетелөөсү Ислам үчүн кылган чоң кыянаттарынын бири эле. Султан Абдулазиз хандын өлтүрүлүүсү да англистердин кылган пландарынан болчу.

Британдыктар өздөрүнө сатылган жана өздөрү даярдаган адамдарын Осмон империясы ичиндеги маанилүү кызматтарга отургузушкан эле. Бул саткындардын аты жөнү мусулманча болгону менен ой пикирлери накта англистердикиндей болчу. 28.10.1857-жылы англистердин Индустан мусулмандарынын азаттык көтөрүлүшүн канга боеп талкалаганын Лондонго Осмон мамлекетинин расмий органынан куттуктоо телеграммасын жиберип жагалданган киши англистердин күчүгү болгон саткын Мустафа Рашид паша болчу. Андан мурда да Индустанда мусулмандардын зулумдукка каргшы көтөрүлүшүн басуу үчүн Британиядан келе жаткан жардамчы күчтөрдү Османлынын Мысыр аймагынан алып өтүүгө англистер уруксат сурашкан эле. Бул уруксатты өздөрү тарбиялап Османлылардын ичине жайгаштырып койгон масон өкмөт адамдарынын көмөгү менен алган эле.

Индустан калкын Ислам done динден алыстатуу үчүн Британ өкмөтү ал жердеги бардык медресе жана балдар мектептерин толугу менен жаптырып ташташкан. Калкты башкара алган бардык аалымдар менен дин кызматкерлерин кырып жиберишкен.

Британ империясы өз колониясына айландырган бардык өлкөлөрдө Ислам аалымдарын, ислам китептерин, ислам билимдерин берген мектеп медреселерди жаап отурган. Ушундайча динден мүлдөм кабары жок жаш урпактарды тарбиялаган.

Британдыктардын башкарып турган жерлериндеги бийлик орундарында отурган адамдардын аттары Ахмет, Мустафа, Али сыяктуу мусулманча ьолгону менен дини менен

байланыштары бир гана аттарынын мусулманча болуусу менен чектелип кала берди. Англистин «колу тийген» мусулман элдеринин өз парламенттери, өз эгемен бийликтери болгону менен алардын эч кайсынысы эч качан эркин боло алышпаган. Британ өкмөтүнүн айтканынан чыкпай, анын айтуулары менен элдерин башкарып турушкан.